Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шәмбе 17 МАРТ 1990 йыл. № 33 (7539).

Хаҡы 3 тин.

### СССР Халыҡ депутаттарының сираттан тыш өсөнсө съезы

Билдәле булыуынса, ошо көндәрҙә ос көн буйына барған СССР халыҡ депутаттарының сираттан тыш өсөнсө Съезы үҙенең эшен тамамланы. Съезд СССР Конституцияһына үҙгәрештәр, өҫтәмәләр индереү һәм СССР Президенты вазифаһын булдырыу тураһындағы мәсьәләне ҡараны.

## БЕРЕНСЕ ПРЕЗИДЕНТ

Закондың ижад ителеүе. Күптәр өсөн был сер булып ҡала килде. Матур бер көндә газеталарҙа яңы законды уҡыныулар ҙа уны ысынбарлыҡ итеп ҡабул иттеләр. Уларҙың артында ниндәй көрәш торған, ғәмәлдә ул булғанмы-юҡмы— бер кем дә белмәй. Закон ҡабул итеүҙең бер нәмәһе лә юҡ: ултыраһың да яҙаһың тигән тәьҫир тыуа торғайны. Үҙгәртеп ҡороу был эштең ни тиклем ҡатмарлы булыуын тәүге тапҡыр күрһәтте.

Эйе, был эш ябай түгел. Ни тиһәң дә, проектҡа ни тиклем хеҙмәт һалынған: Верховный Совет Президиумында һәм палаталарҙа, комиссияларҙа һәм комитеттарҙа нисә ҡат ҡаралған. Шулай ҙа Съезда уны ентекләп тикшереү һәм камиллаштырыу өсөн ҡырҡыу бәхәс менән тулы бер нисә ултырыш. Редакция комиссияһының көсөргәнешле эше талап ителде. Депутаттар проектты күп яҡлап байытты, тәүге осорҙарҙа асыҡланмаған күп кенә йомшаҡ яҡтарын күрҙе.

Мәҫәлән, депутаттар Президенттың хәрби һәм ғәҙәттән тыш хәлде иғлан итеү вәкәләтлеге һәм был осраҡта республикалар, Верховный Совет менән кәрәк булған килешеүҙәр тураһында һөйләгән статьяның бигүк уйлап еткерелмәүенә иғтибар итте. Депутат генерал М. А. Моисеев, хәрби хәл илгә баҫып ингән осраҡта иғлан ителә, бында инде килешеп тороп булмай, кисекмәҫтән эш итергә кәрәк, тип бик дөрөҫ билдәләне. Съезд был дәлил менән килеште һәм кәрәкле төҙәтмәләр индерҙе.

Бөтә яҡлап тикшергәндән һуң Съезд кире ҡаҡҡан йә булмаһа Редакция комиссияһының аңлатмаһынан ҡәнәғәт булып, авторҙары уны тауышҡа ҡуйыуҙы ныҡышмаған төҙәтмәләр ҙә байтаҡ булды. Мәҫәлән, вице-президент вазифаһы индерергә тәҡдим ителде. Дәлилдәрҙең береһе: отпуск ваҡытында Президентты кем алмаштырасаҡ? Уның өсөн башҡа функциялар ҡаралмаһас, бындай ҙур дәүләт вазифаһын индереү өсөн ошо ғына дәлил булып хеҙмәт итә аламы? Был тәҡдимдең үҙенән-үҙе төшөп ҡалыуы өсөн, һорауҙы шулай ҡуйыу ҙа етте.

Президент хоҡуҡтарына күберәк сикләү индерергә саҡырылған байтаҡ тәҡдимдәр ҙә кире ҡағылды. Был тәҡдимде аңларға мөмкин: ҡайһы бер элекке етәкселәрҙең баш-баштаҡлығы беҙҙең хәтеребеҙҙә әле. Ләкин хәҙер, киң йәйелдерелгән демократия, актив эш иткән парламент шарттарында, бындай хафаланыуға төшөргә мөмкинме? Икеле. Күрәһең, депутаттарҙың береһе, беҙ Президентты дәүләт башлығы итеп түгел, ә хөкүмәттең хеҙмәт коллективы советы председателен һайлағандай шул тиклем күп шарттар һәм сикләүҙәр менән сикләргә маташабыҙ, тип әйткәндә, быны ошо уйҙан сығып эшләгәндер.

Президент һәм партия етәксеһе вазифаларын бергә ҡушыу мөмкинлеге тураһындағы мәсьәлә байтаҡ бәхәстәр тыуҙырҙы. Кисә ул яңынан бәхәс үҙәгенә әүерелде. Законда был йәһәттән бер ниндәй ҙә ҡәтғи яҙыу яһамаҫҡа ҡарар ителде.

Әлбиттә, кисә беренсе Президентты ошонда уҡ, Съезда, һайлауҙы күҙ уңында тотҡан закон проектының III бүлеген раҫлау тураһындағы мәсьәлә тикшереү үҙәгенә әүерелде. Съезд тәҡдим ителгән бүлекте 1542 ыңғай, 368 ҡаршы тауыш менән ҡабул итте. 76 кеше тауыш биреүҙә ҡатнашманы. Закон проекты тотош алғанда ҡабул ителде.

* * *

Съезд киске ултырышында көн тәртибенең сираттағы мәсьәләһен ҡарауға — СССР Президентын һайлауға күсте.

Председателлек итеүсе А. И. Лукьянов депутат В. А. Ивашкоға һүҙ бирә.

Әле генә КПСС Үҙәк Комитетының март Пленумының икенсе ултырышы булды, тине ул. Бөгөн ҡабул ителгән закондың өсөнсө бүлегенә ярашлы КПСС Үҙәк Комитеты Пленумы СССР Президенты вазифаһына кандидатура тураһындағы мәсьәләне ҡараны. КПСС Үҙәк Комитеты Пленумы миңә ҡабул ителгән ҡарарҙар, Пленумдың эш һөҙөмтәләре тураһында һөйләүҙе ҡушты.

Пленумда СССР Президенты вазифаһына кандидат сифатында бер тауыштан Михаил Сергеевич Горбачев күрһәтелде. Сығыш яһаусы иптәштәр был мәсьәләне тикшергәндә М. С. Горбачевтың йәмғиәтебеҙҙе, тормошобоҙҙо яңыртыуҙа индергән ғәйәт ҙур өлөшөнә иғтибар итте.

Пленумда Горбачев иптәш СССР Президенты итеп һайлана ҡалһа тип күп кенә теләктәр әйтелде. Сығыш яһаусыларҙың фекеренсә, ул экономика, эске политик тормош өлкәһендә күп кенә етди саралар тормошҡа ашырырға, халыҡ-ара майҙанда илдең абруйын күтәрергә тейеш.

Депутат Съезға КПСС Үҙәк Комитеты Пленумының ошо ҡарарын яҡларға саҡырып мөрәжәғәт итте.

«Союз» депутаттар төркөмө исеменән депутат В. И. Алкснис, төркөм йыйылышы СССР Президенты вазифаһына йәшерен тауыш биреү өсөн кандидатуралар исемлегенә Вадим Викторович Бакатинды, Михаил Сергеевич Горбачевты, Николай Иванович Рыжковты индерергә тәҡдим итә, тип хәбәр итте.

Депутаттар Г. С. Походня, В. Г. Куликов, А. М. Яковлев, Д. Н. Кугультинов М. С. Горбачев кандидатураһын күрһәтеүҙе яҡланы. Депутаттар В. И. Дикуль һәм Б. В. Крыжков Совет дәүләтендәге иң юғары посҡа кандидат итеп Н. И. Рыжковтың исемен атаны.

В. В. Бакатин «Союз» төркөмөнә ихлас рәхмәт белдерҙе һәм үҙ кандидатураһын алды.

М. С. Горбачевтың кандидатураһы тикшереүгә сығарылды. Тикшереү ҡырҡыу, шау-шыулы барҙы, төрлө, ҡайһы саҡ ҡапма-ҡаршы ҡараштар әйтелде.

Ил генә түгел, бәлки, бөтә донъя беҙҙең Съезды күҙәтә, тине депутат Ф. Г. Григорьев. Сыуаш төркөмө үҙгәртеп ҡороуҙың танылған башлығының кандидатураһын яҡлай, ләкин наказ рәүешендә шуны хәтергә төшөрөргә теләр ине: беҙ үҙ өҫтөбөҙгә ил һәм һайлаусылар алдында бик ҙур яуаплылыҡ алабыҙ. Оратор буласаҡ Президент исеменә конкрет теләктәр әйтте.

Үҙгәртеп ҡороу барышында эшләнгәндәргә тейешле баһа биреп, депутат Т. Г. Авалиани М. С. Горбачевтың кандидатураһына ҡаршы сығыш яһаны. Үҙенең ҡарашын ул социаль-экономик хәлдең насарайыуына, милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең ҡырҡыулашыуына, армияға һөжүм итеүҙәрҙең көсәйеүенә, ҡайһы бер политик мәсьәләләрҙе хәл итеүҙе һуңлатыуға һылтаныу менән нигеҙләне.

Миңә лә, тип билдәләне депутат В. А. Логунов, бер нисә ауыҙ һүҙ әйтергә ине лә, ләкин алда сығыш яһаған кешенән һуң бындай теләк юҡҡа сыҡты. Ул СССР-ҙың яңы Конституцияһын, яңы союз договорын, матбуғат тураһындағы законды эшләүҙе кисектереүҙе тәнҡитләне һәм М. С. Горбачевты үҙгәртеп ҡороу яҙмышы өсөн үтә мөһим булған был документтарҙы әҙерләү эшен йәнләндерергә саҡырҙы.

Депутат И. Н. Сидор, күрһәтелгән кандидаттарҙы тикшерер алдынан уларҙың платформаларын тикшерергә кәрәк, тип иҫәпләй. М. С. Горбачевтың мөмкинлеге билдәле. Уны, тип билдәләне оратор, күп кенә һайлаусылар яҡлай. Был кандидатты Президент вазифаһына иң ихтимал дәғүәсе тип ҡарап, ул ошоноң менән бәйле байтаҡ наказлар әйтте.

Беҙ, тине депутат А. П. Яненко, әгәр ҙә Президент командаһында насар закондар эшләүҙә һәм уйланмаған ҡарарҙар ҡабул итеүҙә ғәйепле булған кешеләр ҡалһа, илде бер ниндәй президентлыҡ та ҡотҡара алмаясағын асыҡ аңларға тейешбеҙ. Был фекерҙе ҡеүәтләп, ул алкоголизмға ҡаршы көрәшкә дөрөҫ булмаған ҡарашҡа, дәүләт ҡабул итеүен индерергә маташыуҙың тейешле һөҙөмтә килтермәүенә һәм башҡа шундай аҙымдарға һылтанды.

Үҙгәртеп ҡороу йылдарында демократия бер яҡлы үҫте, йәмғиәттең экономик кимәле шул уҡ ваҡытта хәүефле сиккә тиклем төштө, тине депутат О. О. Сөләймәнов. Беҙ, тип дауам итте ул, демократияны һүҙ һәм митингылар азатлығы тип ҡабул иттек. Ә ҡайҙа һуң эш, хужалыҡ итеү азатлығы? Хужалыҡ ҡоршау эсендә булғанда бер ниндәй ҙә демократия мөмкин түгел. Сығыш яһаусы СССР-ҙың беренсе Президентын бөтәһенән элек дәүләт монополизмын юҡҡа сығарырға саҡырҙы. Союз договорын эшләүгә өҫтөнлөк бирелергә тейеш.

СССР Президенты вазифаһына М. С. Горбачев кандидатураһын тикшереү тамамланды. 17 кеше сығыш яһаны. Съезда ҡатнашыусылар күпселек тауыш менән уның фамилияһын тауыш биреү бюллетененә индерергә ҡарар итә.

Н. И. Рыжков кандидатураһын тикшереү ғәмәлгә үткәрелмәне, сөнки СССР Министрҙар Советы Председателе юғары дәүләт вазифаһына тауышҡа ҡуйылырға риза лыҡ бирмәне, шул уҡ ваҡытта уны Президент итеп һайларға тәҡдим иткән кешеләргә ихлас рәхмәтен белдерҙе. Съезд уның үҙ кандидатураһын алыуын ҡәнәғәтләндерҙе.

Шулай итеп, ил Президенты вазифаһына кандидатуралар исемлегендә бер генә фамилия — М. С. Горбачевтың фамилияһы ҡалды.

(«Труд» гәзетаһы һәм ТАСС-тың махсус хәбәрселәре).

### Совет Социалистик Республикалар Союзының Халыҡ депутаттары съезы

# ҠАРАРЫ

### СОВЕТ СОЦИАЛИСТИК РЕСПУБЛИКАЛАР СОЮЗЫНЫҢ ПРЕЗИДЕНТЫ ТУРАҺЫНДА

СССР Халыҡ депутаттары съезы ҡарар итә:

Совет Социалистик Республикалар Союзының Президенты итеп Михаил Сергеевич Горбачев иптәште һайларға.

# ҠӘЛӘМДӘШКӘ АСЫҠ ХАТ

## *(«Ҡыҙыл таң» газетаһында сыҡҡан бер мәҡәлә айҡанлы)*

Үкенескә ҡаршы, Р. Ҡасимов иптәш, бәлә башы миндә генә булһа, һыу был тиклем болғанмаҫ та ине. Болғатырға тырышһам да, килеп сыҡмаҫ ине. «Милли мәсьәләләге яңы белгестең хеҙмәттәре» тип көләп ҡараһағыҙ ҙа, яҙыусы исемем минә тел статусы йәки туған халҡым яҙмышы хаҡындағы һөйләшеүҙәрҙә ҡатнашырға хоҡуҡ бирә. Мәсьәләләргә тарихи ҡараш ташларға ынтылыуым «үҙен нисек кенә белемле итеп күрһәтергә тырышмай, В. И. Ленин хеҙмәттәренә тәрән анализ яһай» тип мине мәсхәрәләүгә һеҙгә хоҡуҡ бирмәй. Ленинизм тәғлимәте лә догма түгел. Таяҡтың башы икәү бит: мине түбәнһетеп, һеҙ үҙегеҙҙе лә мыҫҡыл итәһегеҙ. Шул ғына. Ә тел мәсьәләһендә былай уйлайым. Улар минең мәсьәләне шәхси аңлауым. Ҡәтғи түгелмен. Бәхәсләшергә мөмкин.

Яҙма телебеҙ — башҡорттарға яҙмыш тарафынан бирелгән бүләк түгел. Ул фажиғәле көрәштәр, миллионлаған ҡорбандар аша яулап алынған тарихи еңеү. Билдәле булыуынса, XX быуаттың 20-се йылдары баштарына тиклем башҡорттар дөйөм «төрки» яҙма теле менән файҙалана. Ә айырым, тик башҡортҡоҡо ғына булған яҙма телебеҙ 20-се йылдар башында ғына йәшәүгә хоҡуҡ ала. Ғәрәп графикаһы нигеҙендә башҡорт әлифбаһы, орфографияһы эшләнә. Тәүге ҡарлуғас — «Башҡортостан» гәзетаһы 1923 йылдың августынан башҡортса сыға башлай. Ниһайәт, Шәйехзада Бабич хыялланған маҡсат тормошҡа аша: башҡорт халҡы үҙ яҙма телен булдыра, ул татар теле йоғонтоһонан арына, сөнки дөйөм «төрки» яҙма теле 1905—1907 йылдарҙа татар теле менән ныҡ яҡынлашҡан була. Үкенескә күрә, мин үҙ мәҡәләмдә ҡулланған Галеев хатындағы башҡорттарға ҡарата кәмһетеүле мотивтар шул замандан уҡ, дөрөҫөрәге унан да алдағы осорҙарҙан килгән күренеш. Был үҙе бер айырым тема. Ә башҡорттарҙың айырым яҙма телгә эйә булыуы менән риза һыҙлыҡ — шул күренештең сағылышы ғына. Беҙ ҙә башҡорт ерендә төп халыҡ, тигән раҫлау тап ошо дәүерҙә ныҡлап ҡабарып китә, «татар-башҡорт» термины ҡулланышҡа инә, башҡорт теленең перспективаһыҙлығы тураһында фекер тыуҙырыла, уны ғәмәлгә ашырыуға, мәктәптәргә индереүгә көртәләр ҡуйыла. Галеев хаҡлы, шул заманда уҡ күпселек уҡыу йорттары, төрлө идара органдары, административ ойошмалар, аппарат татарҙар ҡулына күсә, сөнки башҡорт милләтенең алдынғы, уҡымышлы кешеләре «вәлидовсылыҡта» ғәйепләнеп, таркатылып бөткән тиерлек була был мәлгә. «Һыуҙы кем болғата?» тигән мәҡәлә сыҡҡас, бер нисә мәртәбә редакцияға Кәрим Яушев иптәш килгәйне. Беренсе осрашҡанда ул, был хат әшәке яҙылған, әммә йөкмәткеһендә күп нәмә дөрөҫ, тигәйне. Хаттың асылы хәүефле! Шуға күрә мин уны ташҡа баҫырға батырсылыҡ иттем дә инде. Хаталанһам, кисерегеҙ мине!

1921 йыл, 6 июль. БашЦИК һәм Башсовнарком башҡорт телен тормошҡа ашырыу буйынса ҡарар ҡабул итә. Рус теле менән бер ҡатарҙан, башҡорт теле лә дәүләт теле итеңә. 1924 йыл. Август. Ғәрәп графикаһы нигеҙендә башҡорт әлифбаһы, орфографияһы раҫлана. Тарих биттәренән эҙләп табып, асып ҡарайыҡ. Ул фажиғәләр менән тулы. 1927—1931 йылдарҙа башҡорт теле латин хәрефтәренә күсерелә. Көнбайыш культураһынан бөтөнләй йыраҡ торған башҡорттарҙы тома наҙанлыҡҡа дусар итеүгә йәнә бер аҙым яһала. Илдәге бөтә төрки телле халыҡтар ҙа аҙаҡ рус графикаһына күсерелә. 1938 йыл, 23 ноябрь. БАССР Верховный Советы рус әлифбаһына күсеү тураһында Указ сығара. Унан да алда, 1924 йылда уҡ, бөтә милли мәктәптәргә лә мәжбүри тәртиптә рус теле уҡытыу индерелә. Унан бөтә халыҡтар башына ла 1937, 1941 йылғы афәттәр ябырыла. Законһыҙлыҡ хакимиәтендә ассимиляция процестары сәскә ата. Һөҙөмтәлә бөгөнгә көнгәсә башҡорт теле барыбер делопроизводство теле була алманы, уның ҡулланыш өлкәһе сиктән тыш тарайтылды, хәйерселектә йәшәгән милли фатирҙарға ҡыуып керетелде. Башҡортто ғына түгел, башҡаларҙы ла солғаны был хәл. Халыҡтарҙың үҙ дәүләт телдәрен иғлан итеүҙәре мәғәнәһен юғалтты. Төп маҡсат — телде рәсми ҡулланышҡа индереү — хыялда ғына ҡалды. Өҫтәүенә, бер милләтте икенсеһенә һөслөтеүҙәр дауам итте. Башҡортостан татарҙары менән ошо ерҙең төп хужалары — башҡорттар араһындағы мөнәсәбәттәрҙең киҫкен булыуы, үткән быуаттарҙағы кеүек, Совет власы дәүерендә лә кемдәргәлер уңайлы булды. Ниндәйҙер төркөмдәр «ҡармаҡҡа ҡапты», әммә балыҡты улар тотманы. Руслаштырыу политикаһы тотто. Ә бөгөнгө хәлебеҙ ниндәй? Ниңә һаман да элэктерә беҙҙе был уҫал ҡармаҡтар? Ни өсөн һуң әле беҙ, башҡорт менән татар, бер-беребеҙгә бүре шикелле ҡарарға тейеш? Беҙ ҙә, башҡорттар ҙа, «һәр милләттең мөстәҡил эш итеүе, уларҙың бер-береһенә ҡамасауламауы» яҡлы, Ҡасимов иптәш. Үҙбилдәләнешебеҙҙе, суверенлығыбыҙҙы бойомға ашырыуҙа ҡамасаулаусы көстәр бар. Шулар тураһында бер-беребеҙҙе түбәнһетмәй, лайыҡлы һөйләшәйек. Татар телен Башҡортостанда дәүләт теле итеп таныуҙы асылда Башҡортостанды территориаль республикаға әйләндерергә тырышыу тип аңлайым мин. Ә был уз сиратында Октябрь революцияһы булып үткәс тә Урал-Волга штаты һәм Татар-Башҡорт республикаһы төҙөргә уйлағандарҙың яңы тулҡынына хеҙмәт итә. 1919 йылдың 13 декабрендә РКП(б) Үҙәк Комитетының Политбюроһы ҡарары менән Татар-Башҡорт республикаһы тураһындағы декрет юҡҡа сығарыла-сығарылыуын, әммә бөгөнгө көндә лә был идеяны яҡлаусылар юҡ түгел. Ни өсөн? Башҡортостан — Совет власы менән килешеү нигеҙендә төҙөлгән иң тәүге автономияларҙың береһе (Рәсәйҙә Ҡаҙағстандан ҡала икенсе). Бүтән халыҡтарға ла автономия бирергә юл асыусы ла — Башҡортостан. Әммә артабан бөтә автономияларҙың да хоҡуҡтары нығыҡ сикләнә. Уларға ысынында мәҙәни-милли автономиялар роле генә ҡалдырыла. Мәсәлән, 1920 йылдың 19 майында РСФСР ВЦИК-ы менән Совнаркомы «Башҡорт Автономиялы Совет Республикаһының дәүләт ҡоролошо» тураһында ҡарар ҡабул итеп (ҡарарға ВЦИК рәйесе Калинин менән Совнарком рәйесе Ленин ҡул ҡуйған), башҡорттарға мәҙәни үсеш өсөн киң мөмкинлектәр биреләүе һәм коммунистарға автономияның кәрәге бөтөрлөк йүнәлештә эш алып барыу йөкмәтелә. (Ҡара: «Образование Башкирской АССР», Өфө, 1959, 492-се бит). Ә был яҙмыш бер башҡорт автономияһына ғына килгән ҡаза булманы бит! Бөгөнгө көндә Айҙар Хәлим һәм уның фекерҙәштәре алып барған эшмәкәрлек тә ана шул йылдарҙың политикаһына хеҙмәт итә. Хәйер, Айҙар Хәлим бер үҙе генә булһа ине лә! Яңыраҡ ҡына ҡулыма Нефтекамск ҡала газетаһында СССР халыҡ депутаты Минихәләф Сафин менән булған интервью килеп эләкте. Унан бер өҙөккә күҙ һалайыҡ:

«— Беҙҙә тел тураһында закон ҡыҙыҡһындыра.

— Ул тиҙҙән баҫылып сығасаҡ. Башҡортостанда дүрт дәүләт теле булырға тейеш тип уйлайбыҙ — татар, башҡорт, сыуаш һәм мари телдәре.

— Ә рус теле?

— Рус теле — ул милләт-ара аралашыу теле».

**Башҡорттарҙың төп милләт булыуын инҡар итеүсе, уларҙың милли дәүләтселеген, үҙбилдәләнешен һанға һуҡмаусы закон әҙерләнеп ята икән дә баһа! Ҡанлы көрәштәрҙә ошоноң өсөн бихисап ҡорбандар бирҙеме ни башҡорт милли хәрәкәте? Башҡортостандың бөтә экономик байлығының, политик бойондороҡһоҙлоғоноң Үҙәк ҡулына буйһондоролоуы етмәгән, хәҙер килеп мәҙәни-милли автономияға булған хоҡуғыбыҙҙы ла юғалтабыҙ түгелме? Ә был бер башҡорттарҙың автономияһына ғына булған янау тип иҫәпләмәйек, ул төрлө сорттарға бүленгән бөтә милләттәрҙең дә дәүләтселеге башына төшәсәк яҙмыш булмағайы! Шул иҫәптән, ТАССР-ҙың да! Рухи җиблабыҙ — ТАССР-ға — беҙҙең ҡатнашыбыҙ ҙа юҡ, тип әйтергә К. Яушев иптәш һымаҡ ашыҡмайыҡ. Совет власына нисәмә йыл, илдә һаман ысын союздашлыҡ договоры юҡ. Милләттәр һаман да сорттарға бүленгән килеш ҡала килә. Беренсе урында — Россия, унан союздаш республикалар, автономиялар (хәҙер был төшөнсәнән республика һүҙен төшөрөп ҡалдырып әйтеү ғәҙәткә инде), өлкәләр, округтар һәм бер төрлө лә дәүләтселек формаһы булмаған аҙ һанлы халыҡтар. Татар ҙа, башҡорт та — өсөнсө сорт. Был яҡтан беҙ — «тиң». Йөкмәтке — халыҡ бар, форма — дәүләтселек юҡ, булһа ла — ул фиктив. Асылда ҡайҙа ла территориаль автономияға, ябай административ - территориаль бүленешкә генә ҡалып килә беҙ. Ә форма менән йөкмәтке ярашмаһа, ысын әҫәр тыумай. Бөйөк державасылыҡ, империя идеяһы дөрөҫ милли политика тыуҙырыуға ҡамасаулай. «Разделяй и властвуй!» принцибы йәшәй.**

Тарих, киләсәк тураһында уйлауы ғазаплы. Бөгөнгө көндә лә беҙгә Бәләкәй Башҡортостанға төртөп күрһәтеүселәр бар. Был йәһәттән хөрмәтле Толстиков ни ҙә, әшәке телле Галеев ни — был осраҡта уларҙың маҡсаты бер. Шуныһы ҡурҡыныс. Ҡыуманғыҙ беҙҙе урманы талап алынған, айыуҙары сығып ҡасҡан тауҙар араһына! Хәҙер унда ҡурай ҙа йыуан үҫмәй. Беҙҙең ерҙәребеҙ ул ғына түгел. Беҙҙең 1557 йылғы Грамотабыҙ бар! Ул документ — тарих ҡулында, экстремистар тартып ала торған ерҙә түгел.

Башҡорт ҡәбиләләре 922 йылда уҡ билдәле булған. Был хаҡта ғәрәп сәйәхәтсеһе Ибн Фаҙлан үҙенең сәйәхәтнамәләрендә яҙып ҡалдырған. «Одичавшие татары» түгелбеҙ беҙ, башҡорттарбыҙ! Башҡорт дәүләте ул саҡта Волга йылғаһынан алып Тоболғаса, Каспий ярынан алып Пермь крайынаса йәйрәп ятҡан, уларҙың Ҡараҡыя, Минжан, Мазира, Ҡазира, Башҡорт, Бөрйән тигән ҡалалары булған. XI—XII быуаттарҙың тарихи мәғлүмәттәре шул хаҡта һөйләй. Мәхмүт Ҡашғариҙың «Төрки телдәр һүҙлеге»ндә лә (1073—1074) башҡорт теле киң таралған төрки телдәре рәтенә индерелгән.

Монгол-татар иҙеүенә ҡаршы 300 быуат дауамындағы көрәштә башҡорт халҡының һаны кәмендә 10 тапҡырға кәмегән. Билдәле булыуынса, 1552 йылдың 2 октябрендә Иван Грозный Ҡазанды ала. Шулай итеп, Башҡортостан территорияһында хакимлыҡ иткән ханлыҡтар Рус дәүләте ҡулына күсә. Һис юғы Юрматы ырыуының шәжәрәһенә күҙ һалығыҙ, билдәһеҙ Галеев иптәш, унда башҡорт ерҙәрен ташлап ҡасҡан Нуғай Урҙаһы хаҡында ла әйтелгән. Татар ханлыҡтары еңелгәс, башҡорттар үҙҙәре теләп Рус дәүләтенә ҡушыла. Сөнки рус хөкүмәте үҙенең 1557 йылғы Грамотаһы менән уларҙың аҫабалығын, ергә мәңгелек хоҡуғын таный, башҡорттарҙың вассалитет шарттарын ҡабул итә. Дөрөҫ, аҙаҡ был шарттар ике быуат дауамында аяуһыҙ емерелә, ерҙәр баҫып алына, халыҡ талана, Өфө төҙөлөү менән иһә Башҡортостанды колониялау башлана. Һөҙөмтәлә башҡорттар үҙбилдәләнеш өсөн һәр егерме йыл һайын тиерлек оло-оло ғосстаниеларға күтәрелә. Башҡортостан ере уттан арынмай, күп ҡан ҡойола, халыҡ ҡырыла. Монгол-татар иҙеүен рус хөкүмәте иҙеүе алмаштыра. Башҡорттарға татарҙарҙы, ҡалмыҡтарҙы, башҡа халыҡтарҙы ҡаршы ҡуйыу, һөслөтеү политикаһы ла тормошҡа ашырыла килә... Ғазаплы тарихыбыҙҙы мыҫҡыл итеүҙе туҡтатырға ваҡыт. Мәсхәрәләнгән тарих алдында ни нәмә ул йөҙө йыртылған бер ҡатын, иптәш Ҡасимов! Шул тиклем яһиллыҡты ҡайҙан йыйҙығыҙ? Әйткәндәй, Ф. Ғәлиеваның да йөрәген яралауҙан туҡтарға ваҡыт. Ул беҙҙең ғаиләнең яҡын кешеһе. Ут күршеләр булып, аш-һыу бүлешеп, көн дә аралашып йәшәйбеҙ. Нәнәйем ерҙәшенә мин бәлки тотош китап та яҙып бирермен — уныһы минең шәхси эш. Бит һеҙҙе асылда ыҙғыш өсөн һәйбәт сәбәп табылды тип шатландырған «Татыулыҡҡа ни етә!» мәҡәләһенән һуң уның тормошо түҙеп тора алмаҫлыҡ хәлгә килде. Ни намыҫы етеп Фәрит Ғәбдрәхимов, мәҫәлән, уның битенә текерҙе? Ни өсөн уға көнө-төнө телефондан тынғы бирмәйҙәр, өйөнә әҙмәүерҙәй егеттәр бәреп инә?

**Бына Ф. Ғәлиеваның өйөнә килгән хаттарҙың береһенән юлдар: «Һеҙҙең мәҡәләләге һүҙҙәрҙә үҙ халҡын, туған телен, мәҙәниәтен һанға һуҡмаған һатлыҡ йән генә әйтә ала тип уйлайбыҙ. Милли аң, ғорурлыҡ тигән нәмә булһа, татар халҡының бөгөнгө ихтыяжҙарын аңлаһағыҙ, шулай яҙмаҫ инегеҙ. Татар халҡына күрһәткән хыянатығыҙ һеҙгә ҡаршы булып әйләнеп ҡайтмаҫмы? Беҙҙең менән осрашырға риҙалыҡ биреүегеҙҙе һорайбыҙ. Телефон: 31-18-40. Осрашыуҙы берәребеҙҙең квартираһында үткәрергә мөмкин. Хәбибуллин Б. С., ул. Кишиневская, 4. Ғәзирова С. Г., Ишбулатова Ф. Х.».**

Нәнәй тейеүемде уҫал ниәттә «ялтырауыҡлы факт» тип файҙаланыу тимәгеҙ тағы, Ҡасимов. Сей башҡорт Бөрйән районының бөтә Байназар ауылы белә — беҙ ғаиләләге бөтә биш бала ла Шишмә районы Әмин ауыл ҡыҙы Миңлеғәрифә Яхинаға татарса «нәнәй» тип үҫтек. Ул минең әсәйемде 1921 йылғы йотлоҡта астан үлмәһен өсөн ҡыҙлыҡҡа алған инәй. Үҙен генә түгел, уның биш балаһын тәрбиәләп үҫтереп, һуғыштан сирле ҡайтҡан, үпкәһен пуля тишкән башҡорт ирен дә ауырһынмай ҡараған оло йөрәкле ҡатын ине ул. Мин уның эшһөйәр ҙур ҡулдарын, оҙон ҡаҡса буйын, нурлы һоро күҙҙәрен бер минутҡа ла иҫемдән сығарғаным юҡ. Аш-һыуға оҫталығы, кеселекле холҡо менән башҡорт ауылында уның үҙ абруйы бар ине. Нәнәмдең теп-тере булып күҙ алдыма баҫҡан минуттарында минең күҙҙәремә һәр ваҡыт ҡайнар йәш тула. Уның рухы шул ҡәҙерле күңелемә һеңгән, беренсе тапҡыр Ф. Ғәлиеваны Фәүзиә Рәхимғолова апайҙарҙа осратҡас, уның нәнәм ауылдашы икәнен белгәс, бик шатландым. Әмин ауылына ҡунаҡҡа алып ҡайтып, тыуып үҫкән ер-һыуҙы, яҡташтарын күрһәтеүен үтендем. Шулай эшләнек тә. Уҙа буйҙарын ҡарап йөрөнөк. Ауылдың халҡы менән осрашыу үткәрҙек, нәнәмә туған тейешле кешеләрҙең өйҙәрендә булдыҡ, сәйҙәр эстек. Бөтә Әмин ҡатындары үҙҙәренең ҡаҡсалығы, көслө ҙур ҡулдары, ҡояшта янған ҡарағусҡыл сәләмәт йөҙҙәре менән нәнәмде хәтерләтте. Баҡһаң, улар күбеһе йәй буйы сөгөлдөр баҫыуында бил бөгә икән. Тормоштары еңелдән түгел. Ауыл перспективаһыҙҙар рәтендә булып, унда клуб та юҡ, халыҡҡа эш тә етешмәй. Иғтибарҙан ситтә ҡалған, ташландыҡ ителгән ауылдың Өфө эргәһендә генә булыуы ла ғәжәп аптыратҡайны. Татар башына ла, башҡорт башына ла бер үк бәләләр төшкәнен мин шунда айырыуса нығыҡлап аңланым. Ауылдың бар байлығы — уның күп һанлы оло йәштәге инәйҙәре. Ир-ат яуҙа ҡырылған. Был турала һуғышта һәләк булғандар иҫтәлегенә ҡуйылған обелисктағы йөҙәрләгән фамилиянан торған исемлек асыҡ һөйләй. Әйткәндәй, һәйкәл ташландыҡ, тәрбиәләнмәгән ине. Күңелдәр илап, бер минут тын ҡалып, шәһиттәрҙе иҫкә алдыҡ. Ә Фәрзәнә апай бына тигән баянсы, тальянсы ла булып сыҡты, ауылдаштарын моңға тереҙә, шиғырҙарын уҡыны. Шиғриәт өлкәһендә әҙме-күпме тәжрибә туплаған кеше буларaҡ, шуны әйтә алам: мин уның донъяны образлы ҡабул итә белеүенә, тормошто рәссамдарса күҙәтеүсәнлегенә иғтибар иттем.

**Газета уҡыусыларға шуны ла әйтергә бурыслымын: матбуғат битендә был апайҙың нимәһе генә сыҡһа ла, уның тейешле белеме булмау сәбәпле, барыһы ла минең ҡулдан үтте. Был «тарау» процесында самаһы онотоп ебәргән саҡтар ҙа булманы түгел. Быныһы өсөн Фәрзәнә апайҙан газета аша ла ғәфү үтенәм. Әммә арабыҙға ҡолаға төшкәне юҡ. Милләт айырмайбыҙ. Бер-беребеҙҙе бик яратабыҙ.**

**Дуҫтарымды мин милли сығышы буйынса һайламайым. Әйткәндәй, әсәйемдең татар булыуынан бер ҡасан да сер яһаманым. Ыыйынмайым да! Газета аша әйтергә лә ғәрләнмәйем. Өйҙә ике телдә лә рәттән ишетеп үҫтем. Нәнәм ғүмеренә башҡортса һөйләшмәне. Әсәм килен булып төшкән ерҙең телен тулыһынса хөрмәт итеп, башҡортса ғына һөйләшә. Татар әхирәттәре ҡунаҡҡа килгәндә иһә, улар менән үҙ телендә серләшә.**

**Шул уҡ ваҡытта милли сығышы менән маҡтаныусыларҙы бирем (йәғни—енем) шикелле күрәм. Кисек итеп инде ул татар, башҡорт йәки рус булғаның өсөн генә ғорурланырға мөмкин! Иманым камил: кешенең кешелеген дә милләте билдәләмәй.**

Минән кисермәҫлек ғәйеп табып, шуны уйнатып, күрәләтә башҡорт менән татарҙы сәкәштерергә ынтылмағыҙ, Ҡасимов иптәш. Был осраҡта Фәрзәнә апайҙан уның өйөндә минең ғәфү үтенеүем яҙылған магнитофон таҫмаһын ҡулға төшөрөүегеҙ ҙә «дәлил» була алмай. Уның ҡулы менән мине судҡа бирҙерә алмағандан һуң ошо юлға баҫтығыҙмы? Үҙ әсәм милләтенең дошманы мин түгел.

Ҡасимов иптәшкә уның үҙ алымы менән кәмһетеүле яуапты бирергә теләмәйем. Сөнки яҡшы беләм: бәйелһеҙлектең милләте юҡ.

Ике мәҡәләм айҡанлы ла ике туғандаш халыҡты тыныслыҙланмаҫҡа саҡырам.

Таңһылыу
ҠАРАМЫШЕВА.

## Политик баһа кәрәк

Башҡортостанда татарҙарҙың түҙеп торғоһоҙ ҡыйырһытылыуы тураһында һөйләгәндәргә тамсы ла ышанмайбыҙ. Беҙҙең саф башҡорт ауылында ике татар ғаиләһе бар. Ауыл халҡының уларға ҡырын күҙ менән дә ҡарағаны юҡ, үҙ телдәрендә һөйләшәләр, берәү ҙә көлмәй, мыҫҡыл итмәй. Киреһенсә, әсә теленә тоғро ҡалыуҙары өсөн ихтирам итәбеҙ. Улар был йәһәттән беҙгә, башҡорттарға, өлгө генә булып тора.

Башҡорттар бер кем өҫтөнән дә хаким булырға йыйынмай, улар тик үҙенә тейеш хоҡуҡты ғына һорай, үҙбилдәләнеш теләй. Союздаш республика, башҡорт теленә дәүләт хоҡуғы һорауыбыҙ ҙа бары ошоноң өсөн.

Г. Галеевтың хаты башҡорттарҙың үҫешен тоҡҡарлау өсөн аҫтыртын балта сабыу менән шөғөлләнеүселәрҙең асылын ярып һалған түгелме? Бындай күренештәр политик баһа алырға тейеш. Кәтөү позицияһы иһә үкенесле хәлдәргә алып барасаҡ.

Бөтәһе 197 ҡултамға:
Ю. САФИН, С. ХӘСӘНОВ, Г. МАЗҺАРОВ, Ф. ҠОЛМӨХӘМӘТОВА һәм башҡалар.
Баймаҡ районы,
Байым ауылы.

## Алданмайыҡ, дуҫтар!

Бына ниһайәт ут күршебеҙ Татарстандың ҡайһы бер баҫмаларында әленән-әле сыға килгән яман мәҡәләләр үҙ эшен эшләне, «маҡсатҡа өлгәшелде»: Г. Галеев кеүек абҡайҙар ҡармаҡҡа ҡапты, башҡорт-татар дуҫлығына зыян килтерелде. Харап бит! Бына, мәҫәлән, Түбәнге Кама ҡала газетаһында һәм Ҡазандағы формаль булмаған баҫмаларҙа сыҡҡан түбәндәге юлдарға ғына күҙ һалығыҙ:

Бозылды Өфөдә һава,
Күкертләп бетте үпкә.
Милләтчеләр чыгарган ис
Хәтәр икән бик күпкә.
— Без — төп халык!
Чаң сугалар.
— Сез, татарлар, бетегез!
Я тиз башкыртка үтегез,
Я Казанга китегез.

Ғәжәп бит! Ҡасан кемдең беҙҙең республикала татарҙарға «бөт», «кит», «башҡорт бул» тигәне бар? Мин бындай фактты белмәйем. Белергә лә яҙмаһын. Башҡорт йәштәре яңылыштан ғына ла А. Хәлим провокацияһына бирелеп ҡуймаһын, боларып китмәһен. Аллам һаҡлаһын, ул шуны көҫәй түгелме?

Тарих кушкач
башкиристлар,
Алам сезне селкетеп.
Шулай дер селкетми
тороп,
Булмый сезгә аң кертеп,

— тип тә яҙа әле был «автор». Кем ул башкирист һәм ниндәй аңды кертергә уйлай уларға А. Хәлим?

Хөрмәтле милләттәштәрем, туранан-тура ыҙғышҡа саҡырыусы ялҡынға берегез бер ышана күрмәһен. Хөрмәтле татар дуҫтар, Г. Галеев абҡай кеүек, яңылыштан ғына ла алдана күрмәгеҙ! Тарих беҙгә татыу йәшәргә ҡушҡан! Тап шуның өсөн дә башҡорт ерендә бер ҡасан да милләт-ара һуғыштар булмаған. Яҙмыш беҙҙе бер тупраҡҡа еректергән, нисек тә бер төптән булайыҡ. Ҡабат бындай хаттар бер яҡтан да ҡабатланмаһын.

Ж. ИҪӘНБАЕВА.
Өфө.

## Күпме түҙергә була?

Яңыраҡ ҡулыма ошондай бер ҡағыҙ килеп эләкте: «Воззвание к трудящимся татарам Башкирской республики». Аҫтына «Инициативный клуб избирателей» тип яҙылған. Унда ошондай юлдар бар: «За кого будешь голосовать: за того, кто с безразличием к твоей и к своей судьбе болтает о сталинско-брежневском интернационализме, согласно которому, он — татарин, жена — русская, а дети — башкиры и нет никаких проблем». Татар менән рустың балаһы башҡорт була, тимәк. Милләттәрҙе ҡаршы ҡуя торған юлдар былар.

Бына был саҡырыуҙың башҡорт халҡының дәүләтселегенә булған асыҡтан-асыҡ дәғүәләре: «Прежде всего тебе нужен государственно-правовой статус татарского народа в составе автономной или союзной республики, который отнял у тебя Сталин в 1922 году, когда полуторамиллионное татарское население Уфимской губернии без его согласия был включен в состав Малой Башкирии. Такое включение без референдума и без договора является недействительным. Борись за собственную территориально-культурную автономию...»

Ошо саҡырыу таратылған осорҙа «Йәшлек»тә «Һыуҙы кем болғата?» тигән мәҡәләлә ниндәйҙер Г. Галеевтың хатын уҡыным. Оҙаҡламай, 1 мартта, «Ҡыҙыл таң»да Айҙар Хәлим «киҫәтеүле листовкалар» таратыуҙары тураһында үҙе яҙып сыҡты. Бында ул «1922 йылда Сталин ҡәләме менән, халыҡ ризаһыҙлығынан башҡа, «Кесе Башҡортостанға» кертелгән һәм нәтижәлә хоҡуки иректән ситтә ҡалдырылған Өфө губернаһы» тураһында яҙа.

Үрҙәге саҡырыуҙа йәнә ошондай юлдар бар: «Или изберем достойных или объявим выборам бойкот. В отставку — Аминева, Гарданова, Сагитова, Юлмухаметова, Габитова, Тимербулатова — всех борцов антитатарской культуры и просвещения!».

Бына шулай, әҙ ҙә түгел, күп тә түгел, кешеләрҙең намыҫын һәм дәрәжәһен бына ниндәй үлсәү менән үлсәй был иптәштәр — милли сығышы һәм татарҙарға мөнәсәбәте менән! Асылда уларға иҫбатланмаған яла яға, сталинсы мөһөр йәбештерә.

Г. Галеевтың томаналаҙан хаты — бына ошондай ысын һыу болғатыусыларҙың ныҡышмалы эшмәкәрлеге һөҙөмтәһе. Шаңдау, белемһеҙ аңдарҙа яңғыраған ҡайтауаз ғына был хат. Күпме түҙергә була бындай «әһел»дәргә? Сара күрергә ваҡыттыр бит.

Р. ЗИЯЕВ.
Өфө.

## Үҙе үк болғата

«Һыуҙы кем болғата?» тип яҙған Таңһылыу Ҡарамышева үҙе үк һыу болғата һымаҡ. Әйҙәгеҙ Таңһылыу һылыуҙы ауылға һыйыр һауырға. Г. Галеев ағайҙың хаты буйынса уға ниндәй ҙә булһа сара күрелһен, бүтәнсә татар-башҡорт тип ауыҙ асаһы булмаһын. Беҙ ауылда эшләп, икмәк, ит, һөт етештерәбеҙ, сөнки юҡ-бар менән донъя болартып йәшәргә ваҡыт юҡ.

З. ҒҮМӘРОВ,
Күгәрсен районы,
Түләбай ауылы.

## Сара күрелһен

Күптән түгел беҙ, бер төркөм ғалимдар, башҡорт телен уҡытыу буйынса методистар, Асҡын районы мәктәптәрендә булып ҡайттыҡ. Тарихи сығанаҡтарға ҡарағанда, был районда борон-борондан аҫаба башҡорттар йәшәгән, татарҙар, мишәрҙәр бик аҙ һанлы булған. Ә бөгөнгө көндә башҡорт ауылдары бөтөнләй юҡҡа сығып бара. Күп ауылдарҙа: «Һеҙҙең телегеҙ — татар теленең диалекты, һеҙ — татарҙар», — тип, башҡортса уҡытыуҙан татарсаға күсергәндәр. Риза булмағандарын өйҙәренә йөрөп өгөтләгәндәр. Хәҙерге көндә бында эш шулай. (Мәҫәлән, Кубияҙ, Мотайылға мәктәптәре). Мәктәптәрҙә республиканың тарихы, тормошо, бөгөнгө көнө тураһында күргәҙмә әсбаптар юҡ дәрәжәһендә. Был хәлде район етәкселәре лә белеп тора, әммә сара күрелмәй. «Ата-әсә теләге» тигән ҡорманы оҫта файҙаланалар. Ҙур булмаған Арбаш ауылында ун йыллыҡ мәктәп һалғандар, ә уҡыусылар һаны 70-кә лә етмәй. Күрше Упҡанкүл һигеҙ йыллыҡ мәктәбендә башҡортса уҡып килгән балалар Арбашҡа барып татарса уҡырға мәжбүр.

Мәктәптәргә башҡортса дәреслектәр етешмәй. Сөнки был китаптарға ваҡытында заказ бирелмәгән.

Ата-әсәләр, уҡытыусылар, балалар менән һөйләшеүҙән уларҙың башҡортса уҡырға теләүҙәре аңлашыла. Әммә уларға район етәкселеге кәртә ҡуя. Яҙыусылар, артистар ҙа был районды ситләп уҙа. Халҡыбыҙҙың үҙ аңы йоҡлаһын өсөн бөтә шарттар ҙа тыуҙырылған. Иптәш Галеев, бәлки, ошо булалыр «татар телен ҡыҫырыҡлау?»

Мин хатымда бәхәскә инергә, нимәнелер иҫбат итергә йыйынмайым. Әммә РСФСР Уголовный кодексының 131-се статьяһында ошондай юлдар бар: «Махсус рәүештә шәхестең намыҫын, дәрәжәһен төшөрөү ниәтендә әйтелгән һүҙҙәр өсөн яуаплылыҡ ҡарала». Ошо уҡ статьяла: «Бындай һүҙҙәр өсөн бер йылға тиклем хоҡоҡ төҙәтеү эштәренә ебәрергә йәки 200 һумға тиклем штраф түләтергә», — тип яҙылған. Ә Галеев иптәш бер кешене түгел, бөтә башҡорт милләтен хурлаған бит. Дәүләт именлеге комитеты хат авторын киҫекмәстән табып, яуапҡа тарттырырға тейештәр бит?

М. ДӘҮЛӘТШИНА,
Башҡортостан уҡытыусылар белемен камиллаштырыу институтының туған телдәр кафедраһы ассистенты.

## Рухи ейәндәр

Әгәр ҙә бынан ете тиҫтә йыл элек татар буржуаз милләтселәре башҡорттарҙың үҙаллы дәүләт булыуына ҡаршы торған булһа, хәҙер уларҙың рухи ейәндәре Башҡортостаныбыҙға союздаш республика статусы биреүгә бөтә көстәре менән аяҡ салалар. Бөгөнгө көн Шәмиғоловтары үҙҙәренең ваҡытында тормошҡа ашыра алмаған пландарын яңынан күтәреп сыға. А. Хәлимдең командаһы һәм Ҡазандан килгән миссионерҙар тәүҙә Башҡортостанды Татарстанға ҡушыу идеяһы менән йөрөһәләр, хәҙер инде Татарстандан айырым, үҙаллы Татар-Башҡорт республикаһы төҙөү тураһында һүҙ ҡуйырталар. Йәғни: кемгәләр бер ярым республика, кемгәләр — ярты ғына.

Йәшереп тораһы юҡ: Р. Хәбибуллин иптәштең республикабыҙҙың политик һәм экономик хоҡуҡтарын киңәйтеү өсөн башлаған эше ҡайһы берәүҙәрҙең маҡсаты менән тап килмәне һәм улар аппарат уйыны башлап ебәрҙе. Һуңынан был турала КПСС Өлкә Комитетының VI Пленумында Д. Буләков: «Р. Гәрәевтең татар ижтимағи үҙәге баҫымы аҫтында былай эшләүе авантюризм», — тине.

Парадокс килеп тыуа: бер яҡтан татар халҡы мәҙәниәтен үҫтереү өсөн шарттар булдырыуҙы талап итһәләр, икенсе яҡтан республиканың статусын үҙгәртеүгә ҡаршылар. Бөгөн күп кешегә шуныһы мәғлүм: Башҡортостанда йәшәгән һәр халыҡтың да социаль хоҡуғы сикләнгән, көнкүреше ауыр хәлдә.

Ә инде, имеш, Башҡортостандан мигрант тип татарҙарҙы ҡыуалар, йәшәргә ирек бирмәйҙәр, тигән ҡотҡолар халыҡтар араһына ҡара бесәй ебәреү өсөн эшләнә. Бындай хәлдең беҙҙә мәңге булғаны юҡ һәм була ла алмаҫ. Мин халҡымдың аҡылына ышанам.

Р. ИСКӘНДӘРОВ.
Өфө.

# ШАҢДАУ

## Факттар һөйләй

Башҡортостан татарҙарының башҡорттар ҡыҫымында йәшәүе тураһындағы һүҙегеҙ төптә уйҙырма, Галеев. Мин һеҙҙе битәрләмәмәҫкә, ә факттар теле менән бәхәсләшергә саҡырам.

Түбәндәге мәғлүмәттәргә генә күҙ һалығыҙ әле. Үткән быуаттың аҙағында Өфө губернаһы территорияһында 899 мең башҡорт йәшәгән. Был — губерна халҡының 41 проценты тигән һүҙ. Татарҙар иһә 184 мең булған (11 процент).

1970 йылға иһә был территорияла башҡорттарҙың нисбәте 23 процент ҡына ҡалған, татарҙарҙыҡы 24 процентҡа еткән.

1897 йылда Минзәлә өйәҙендә (аҙаҡ ТАССР-ға ҡушалар) 193 мең башҡорт йәшәгән. 1926 йылда иһә улар бында бөтөнләй «бөткән», йәғни татар тип яҙҙырылғандар.

Ә Санкт-Петербургта сыҡҡан энциклопедик һүҙлектән күренеүенсә, (төҙөүселәре Брокгауз менән Ефрон, 1896 йыл, 37-се том, 90-сы бит) 1896 йыл башына Минзәлә өйәҙендә 350 мең башҡорт йәшәгән. Ошо уҡ һүҙлектең 8-се томындағы (1891 йыл) мәғлүмәттәр буйынса, башҡорттар 10-сы быуатта уҡ халыҡ булып тарихҡа ингән. Беҙ — башҡорттар, «одичавшие татары» түгел!

И. АГИШЕВ,
ғилми хеҙмәткәр.

## Кем бутаған уның аңын?

Үкенескә ҡаршы, «Һыуҙы болғатыусы» ниндәйҙер бер билдәһеҙ Г. Галеев ҡына түгел шул. Ул ниндәйҙер бер ҡара көстөң наҙан рупоры ғына. Кем бутаған уның аңын? Ошо һорауға яуап эҙләйек. Һүҙҙе бер Галеев тирәһендә генә ҡуйыртыу төптә дөрөҫ булмаҫ ине.

25 февралдә Өфөнөң Совет майҙанында һайлауҙар айҡанлы тыныс митинг булып үткәйне. Әммә унда, яҡты ҡояшты ҡапларға маташҡан болот һымаҡ, бер кеше ҡапыл ярһынып башҡорттарға ҡара яға башланы, уларҙы наҙанлыҡта, тупаҫлыҡта, тар күңеллелектә ғәйепләне. Ул Өфө авиация институтында эшләүсе Радмир Йәнгиров булып сыҡты. Алыҫ райондарҙан килгән башҡорттарҙы юғары уҡыу йорттарына алырға кәрәкмәй, улар уҡый алмай, тип белдерҙе ул. Уларҙы уҡытып сығарып, беҙ фәнде, мәҙәниәтте сүпләйбеҙ, тине.

Пенсионер Туҡтамышев, уның бындай телмәренә протест белдереп, митингылағыларҙы провокацияға бирелмәҫкә саҡырҙы. Кисен иһә Башҡортостан телевидениеһы митингылағы бер олкән йәштәге ханымдан Р. Йәнгиров адресына самаһыҙ күп маҡтау һүҙҙәре әйттерҙе, депутат итеп һайларға өгөтләтте.

Митингыла иһә күп тә үтмәй ҙур бер транспарант юғары күтәрелде: «Беҙ, башҡорт һәм татар, бергә, дуҫтарса, туғандарса йәшәнек һәм йәшәйәсәкбеҙ!». Был яҙыуҙы бер яғынан — башҡорт ҡыҙы, икенсе яғынан татар егете күтәргәйне.

Х. ҒӘЛЛӘМОВ.

---

## Төҙәтеү

«Йәшлек»тең 15 март һанындағы «Уртаҡ яҙмыш, уртаҡ киләсәк» тигән «Түңәрәк өҫтәл» артындағы һөйләшеүҙе яҡтыртҡан материалда «Ҡыҙыл таң» газетаһы хәбәрсеһе З. Хәсәнованың исеме яңылыш телгә алынған. Был авторҙың «Социалистик Татарстан»дағы мәҡәләһе (13 февраль) КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының сираттан тыш пленумына бағышланған. Р. Шакуров иһә «Социалистик Татарстан»дың 18 февраль һанында сыҡҡан «Халыҡтар ҡапҡаһы»н асып кергәндә...» тигән мәҡәләне күҙ алдында тотҡан. Уның авторы — З. Хәсәнова түгел. Газета был теүәлһеҙлек өсөн З. Хәсәнованан ғәфү үтенә.

Башҡорт дәүләт университеты

# Шоңҡар

# беҙҙә ҡунаҡта

## Бөркөттәр сөйгән төйәк

Үҙгәртеп ҡороуҙың биш йылы... Юғары уҡыу йортона бер ағымдың уҡырға инеп, теп-тигеҙ тамамлап сығыр ваҡыты. Студенттар тормошонда ниндәйҙер яңылыҡ тыуа ҡалһа, биш йыл эсендә ныҡлап тамыр йәйеп, традицияға әйләнеп өлгөрөрҙәй оҙон мәл.

«Үҙгәртеп ҡороу шауҡымы «Шоңҡар»ҙа һиҙеләме?» —тигән һорауҙы йыш ишетергә тура килә. Тәбиғи ҡыҙыҡһыныу. Әҙәбиәтебеҙ күгенә әленән-әле йәш шоңҡарҙар сөйгән төйәктең бөгөнгө тын алышы киләсәк өсөн борсолған йәмғиәтселеккә барыбер түгел. Ике төрлө яуап биреп була был һорауға. Берекмә эшенең төп йүнәлештәрендә яңылыҡ шауҡымы, әлбиттә, һиҙелә. Бигерәк тә — ижадта. Һуңғы йылдарҙа факультеттың башҡорт-рус, башҡорт бүлектәренә,— тимәк, «Шоңҡар»ға ла,— ярайһы уҡ көслө егеттәр, ҡыҙҙар килә. Туған тел һәм әҙәбиәт буйынса республика олимпиадаһының ике йыл рәттән университетта үтеүе, унда ҡатнашыусыларҙың аҙаҡ беҙгә уҡырға инеүе лә быға сәбәпселер, моғайын. Һәр хәлдә, тәүге курс «шоңҡарсылары»ның тематик даирәһе тыуған ауылды, әсәйҙе генә һағынып йырлауҙан байтаҡҡа киңәйә төштө. Салауат Әбүзәров, Марат Кәбиров, Айһылыу Ғарифуллиналар (I—II курстар) шиғырҙарында бөгөнгө ҡатмарлы дәүер өсөн ысын күңелдән борсолған гражданлыҡ тауышы ла, нескә лириклыҡ та, образлы фекерләү ҡеүәһе лә бар. Райондарға сығып, мәктәптәргә, махсус урта уҡыу йорттарына, эшсе йәштәр ятаҡтарына барып сығыштар яһағанда, ҙур шиғыр байрамдарын уҙғарғанда ла «Шоңҡар» ҡыйыу ғына ҡанат ҡағып ала. Ә бына көндәлек тормошобоҙҙа —ултырыштарҙа, стена газеталары сығарғанда, республика матбуғаты менән бәйләнеш тотоуҙа ул үҙенең мөмкинлектәрен файҙаланып бөтә алмай, факультеттағы әҙәбиәт һөйгән бүтән йәштәрҙе лә әйҙәп, үҙ янына ылыҡтырып ала белмәй әле. «Был өлкәлә һаман да үҙгәрмәгәнбеҙ икән!» — тип әсенеп ҡуйған саҡтар йыш була. Бәлки, беҙ, етәкселәр, ғәйеплебеҙҙер. Күберәк студенттарҙың үҙаллылығына ғына өмөт итеп яңылышабыҙҙыр? Ә «Шоңҡар»ҙың тарихына күҙ һалһаң, уның иң гөрләгән саҡтары студенттарҙың актив үҙаллылығы менән бәйләнгән. Бөгөн дә, асылда, шулай: кеҫәләрендә студент билетын хәтерләткән зәңгәр «Шоңҡар» таныҡлығын йөрөтөүселәрҙең һис юғында яртыһы Фирүзә Алсынбаева, Зөлфиә Ханнанова, Айһылыу Ғарифуллина, Фирҙәүес Юлмөхәмәтова, Салауат Әбүзәров, Әлфиә Шәрипова, Марат Кәбиров, Тәслимә Назарова, Гөлниса Янбаевалар кеүек янып торһалар, ғәжәп ҙур кескә әүерелерҙәр ине, тип уйлайһың.

Нисек кенә булмаһын, киләсәктә әҙәбиәтебеҙгә байтаҡ яңы вәкилдәр «Шоңҡар»ҙан өҫтәләсәк. Булаҡ әҙиптәргә үҙҙәрендә көндәлек ижтимағи активлыҡ һыҙатын студент эскәмйәһенән тәрбиәләү хәйерлерәк.

«Шоңҡар» бөгөн — «Йәшлек»тә ҡунаҡта. Үҙгәртеп ҡороуҙың артабанғы йылдарында ул яңы матур традицияларға тамыр йәйҙерһен...

24 мартта университетҡа «Шоңҡар»ҙың шиғыр байрамына рәхим итегеҙ!

М. ИҘЕЛБАЕВ,
доцент, «Шоңҡар» әҙәби берекмәһенең ғилми етәксеһе.

**Салауат ӘБҮЗӘРОВ**

### Өшкөрөү

Төн йоҡламай бот буйылай малай
Аҡ ҡағыҙға хисен төшөрә.
«Ен ҡағылған,— тиеп,— был балаға».
Мулла бабай уны өшкөрә...

Ошонан һуң нисәмә йыл үтте,
Ташламаны зәхмәт баланы.
Кис еттеме, күккә ай ҡалҡтымы
Тағы уның йәнен таланы...

Мулла туған, әгәр иҫән булһаң
Хәҙер һине үҙем өшкөрәм.
Доға-фәлән уҡып тормайынса,
Өшкөрәм мин шиғри көс менән.

### Иҫерек төн

Тып-тыныс төн. Ай — мәгеҙҙән
Түгелә һыра.
Ер татлы хискә бирелеп
Иҙерәп тора.

Ҡыҙмаса булған һандуғас
Һыҙғыра шашып.
Өкө илай, әллә моңдан
Күңеле ташып.

Һыра күбегеләй булып
Күперә томан...
Һәм, иҫереп, мин йәремдең
Ҡуй(ы)нына сумам.

. . .

Көмөш тауыш һибеп ҡыҙ көлә,
Күҙҙәренән нурҙар бөркөлә.
Мин йөҙөнә баҡтым һаҡ ҡына,
Күҙ сағыла шундай яҡтыға.
Баш әйелде, сара юҡ башҡа,
Ҡарап буламы ни ҡояшҡа!

### Һөйөү

Һөйөү — ут...
Ләкин уның мәңге яныуы юҡ...

Һөйөү — гөл...
Ләкин ул да мәңгелек түгел...

Һөйөү — ай...
Ә бит ай ҙа мәңге балҡымай...

Һөйөү — ғәләм!..
Уның серен мәңге аса алмаҫ әҙәм...

* * *

Торған йортом — йәшел урман,
Ә мин — аҡ ҡайын.
Ҡунып һайра шул ҡайынға,
Һандуғасҡайым.

Күҙҙәрем — сикһеҙ күк йөҙөм,
Юҡ унда болот.
Һин нурыңды зәңгәр күктән
Һин ҡояш булып.

Күңелем — моңдар илем,
Йөрәк — тәхетем.
Ҡалсы шунда батша булып,
О, мөхәббәтем!

**Фирүзә АЛСЫНБАЕВА**

* * *

Яңғыҙ ҡалып, тәбиғәткә бағып,
Күңел байрамдары уҙғарам.
Өнһеҙ генә серҙәремде сисһәм,
Уңалғандай була үҙ ярам.
Бар шатлығым ошо ерҙә тыуған,
Һағыштарым һарҡып көйрәгән.
Оло донъя серен сабыр ғына
Тәбиғәттән, ерҙән өйрәнәм.
— Ниңә шаян шишмәләрҙең моңон,
Саф тауышын һәр кем ярата?
— Сөнки шишмә тик паклығын йырлай,
Шатлыҡтарын ғына тарата.
— Ғорур ҡаяла һуң ниңә һыуыҡ?
Шаңдауынан йөрәк өшөнә...
...Тәбиғәттең барлыҡ серҙәренә
Мин төшөнә киләм, төшөнә.

* * *

Дөйөм дошмаҡ алдыҡ һәм урлыҡ,
Заруратттан килмәй был хурлыҡ.
Иң бөйөк йән — кеше фиғылынан
Тыуып тора хурлыҡ йә ҙурлыҡ.
Яуыз, ялған оя туҙҙыра,
Алдын итер намыҫ һәм ысын.
Мәңгелектең йәнле төҫө булып,
Тарихтарҙа йәшәй ул тылсым.
Өмөт, хыял булыр әкиәт
Яҡты рухың ҡатып ҡалғанда,
Һаҡланмайым, үсле көрәш асам
Алдыҡ, урлыҡ һәм дә ялғанға.

### Һиңә

Ауыр һиңә минең менән...
Күңелем ҡатлы-ҡатлы.
Яңғыҙ кисергән хистәрем
Үҙемә шундай татлы.
Мең төҫтәрҙә балҡыйым да,
Бер төҫтә ергә тамам.
Ылыҡтырып күңеләңде
Йәшәйем әле һаман.
Ошо төҫтә үҙ затымды
Балҡытыр көстө асам.
Исемем аҡлаһа есемен,
Бәҫем китмәҫ һис ҡасан.

• • •

Суйып кеүек ауыр тик бер һүҙҙән
Тәрәнәйҙе күңел яраһы.
Тиҙ арала ямап ҡуйырға ла
Ҡайҙан табырға һуң сараһын.
Уйҙар диңгеҙенә сумдым да
Йөҙөп киттем, ташлап ҡоласты.
Йылғыр балыҡ аҙыҡ эҙләгәндәй,
Табыр өсөн аҫыл яуапты.
Был сәфәрем уңды, шуғалырмы,
Тәтемәне оҙаҡ гиҙергә;
Дошман ҡаршыһында һис кәрәкмәй
Уртты тешләп кенә түҙергә!

• • •

Болон-ҡырҙар йәшелләнһә,
Урман үҙенә тарта
Һәм унда барһаң инғәс тә,
Күңелдә шатлыҡ арта.
Йырсы ҡоштарҙың моңдары
Яңғырай тирә-яҡҡа.
Гүйә, ҡыңғырау таҡҡандар
Бында һәр бер ботаҡҡа.

### Уҫаҡ һәм уҫаҡ

Туғайҙарға төшөп урағанда
Сатыр-сытыр йыйып бер ҡосаҡ,

**Зилә ГӘЙЕТКОЛОВА**

Барыһын да өйөп тау башына
Тоҡандырҙың күркәм ҙур усаҡ.
Көҙгө төндә уның яҡтыһынан
Ялҡынланып яна уҫағы[...]
Күңелемде нурландырҙы[...] шул саҡ
Йылылығын бөрккән усағың.

Уҫаҡ менән усаҡ бергә булһа,
Ни көткәнен үҙең бел генә...
Күңелемә яҡҡан усағыңдан
Ятып ҡалыр бары көл генә...

# Замандаш

## Мөхәббәт ҡалҡыулығы

(Хикәйә)

Медицина институтының һуңғы курсын тамамлап, Әлфиә тыуған ауылына эшкә ҡайтып килә. Поездан төшкәс тә, автобусҡа ултырмай, ҡалған ес-дүрт саҡырымды йәйәүләп үтергә булды. Тирә-яҡтағы гүзәллеккә һоҡланып, Олотауға еткәнен абайламай ҙа ҡалды Әлфиә. Ҡапыл йөрәге ярһып тибә башланы.

**«Мөхәббәт ҡалҡыулығы!» Беҙ бит был тауға шулай тип исем ҡушҡайныҡ. Басир, Басирым! Ҡасан ғына ошо ҡайындарға иҙәүләп һыйына, уларҙы тирәләп ҡасышмаҡ уйнай, берберебеҙҙең күҙенә ҡарап төптәрендә ултыра торғайныҡ. Һин, һин ниңә эшләнең? Хәҙер нисек йәшәйһең, бәхетлеһеңме?**

**Әлфиә ҡайын төбөнә сүгәләне. Тәү тапҡыр ошонда осрашҡайны улар. Кәйефһеҙ сағында юлыҡҡайны бында Әлфиә. Берсә үлән койшәп йөрөгән быҙауҙарға, берсә әсәләренең ҡанат аҫтарына инеп ятҡан ҡаҙ бәпкәләренә һоҡланып ултыра торғас, көләп-шаярғыһы, күбәләктәр ҡыуып йүгерәһе килеп китте.**

— Матур! — тине ул, уйынсыҡтарын күреп туя алмаған бала шикелле, донъяға хозурланып.

— Нимә матур?

Әлфиә, тертләп, ырғып торғанын һиҙмәй ҙә ҡалды.

— Ҡурҡма, мин кеше ашамайым. — Уның ҡаршыһында йылмайып бер сибәр егет баҫып тора ине.

— Һеҙ кем?

— Кешемен. Әйҙә, танышайыҡ. Исемең нисек, һылыуҡай?

Әлфиә өндәшмәне.

— Әллә исемең юҡмы?

— Бар. Әйтә алмаҫһығыҙ тип ҡурҡам, оҙон бит. Бибибикәбишәрифәбанцу һылыуҡәнифә.

—Ә, есемеңә тура килә икән. Бик матур исемең. — Көлөштөләр.

— Мин Басир.

— Әлфиә.

Артабан егет ҡыҙға үҙенең «Ҡафтау артындағы» күрше ауылдан булыуын, армиянан яңы ғына ҡайтыуын, шофер икәнлеген, әсәһе менән генә йәшәүен теҙеп һалды. Нимәһе менәндер оҡшап ҡалды ул Әлфиәгә.

**Икенсе тапҡыр улар һабантуйҙа күрешә. Мәктәптә сығарылыш имтиһандары биреп йөрөгән сағы ине Әлфиәнең. Әхирәттәре менән килеп еткәндә байрам ҡыҙғайны. Ҡыҙҙың йөрәген ҡайҙалыр яңғыраған йыр, биләне. Үҙе лә һиҙмәҫтән, шул яҡҡа тартылды. Гармунда үҙе уйнап, үҙе йырлап торған егетте ҡайҙа күрҙе һуң әле?**

**Эйе, Басир ине ул. Егет тә уны күрҙе, шикелле. Йөҙөндә саҡ ҡына йылмайыу сағылып китте. Йыр тынғас, кешеләр гөр килеп ҡул сабырға керешә. Басир сәхнәнән төштө лә Әлфиә эргәһенә килде.**

**— Һаумы, Әлфиә. Бына, тау менән тау осрашмай, ә беҙ осраштыҡ.**

**Әлфиә шул саҡ телдән яҙҙымы ни? «Ысынмы был, бушмы» тигәндәй, егеткә текләне ул. Ҡайһылай көтнәйне был күрешеүҙе!**

Ошонан һуң улар көн дә осраша башланы. Оҙаҡламай

**Фирҙәүес ЮЛМӨХӘМӘТО[...]**

Әлфиә Өфөгә уҡырға [...]ланды. Басир: «Китмә, [...]нән айырылғым килмәй, [...] үткәрәйек тә гөрләтеп [...] шәрбеҙ, ситтән тороп у[...]һың!» — тигәйне лә, [...] риза булманы.

Йылдар аҡты. Мөхәб[...] тәре һүнмәһә лә, тор[...] барыбер үҙенекен итте. [...]фиә Басирҙы уҡырға [...]ләне. Егет, әсәһен ҡар[...] кәрәклеген әйтеп, ҡар[...] килде. Уның нимәләр к[...]гәне ҡыҙға билдәһеҙ [...] Ахырыһы, Басирға ауы[...] әсәһен ҡарау, кәно-төнә [...]хоз эшендә бил бөгөү а[...]ға тура килгәндәр. Бер [...]ҡыр каникулға ҡайтҡа[...] Әлфиә һөйгәненең өйлә[...]нен ишетте.

...Ауыр уйҙарынан [...]нырға теләгәндәй: «Ә шу[...]ҙа, матур беҙҙең яҡтар[...] тип ҡуйҙы Әлфиә.

— Матур шул, Әлф[...] матур.

Таныш тауыш ҡыҙҙы [...] көндерәп ебәрҙе. Торо[...] уйлағайны, булдыра а[...]ны, быуындары йомшар[...]

— Басир?! Ҡайҙан ки[...]сыҡтың?

— Мин бында йыш [...]лам.

Сит кешегә өйләнгән һ[...]гәненең күҙҙәренә ҡара[...] Әлфиә. Уларҙа үкенес [...] һөйөү ҙә сағыла ине. Әм[...] юҡ ине инде улар өсөн «[...]хәббәт ҡалҡыулығы», ю[...]

Яңғыҙы ғына ауылға [...]рай атланы ул.

### Суклы яҙ

Ҡыйыҡтағы боҙбармаҡтар —
Суҡ-суҡ көмөш шәлкемдәр.
Тамсы ла, күр, бер бөтөндәй
Суҡ-суҡ ергә сәселә.
Аҡ ҡайындың ботаҡтары
Суҡлы-суҡлы бер бәйләм.
Ала-ҡола яҙғы ерҙә
Уйнайҙар әйләп-бәйләп.
Суҡ шәлкем — умырзаялар,
Суҡ-суҡ кәзә һаҡалы,
Оҙон ботло һөтлөгәндәр—
Бары суҡлы, алҡалы.
Суҡ-суҡ ырыҫ — яҙғы ямғыр.
Иәйғор хасил суҡ нурҙан.
Суҡ-суҡ төс орлоҡтар менән
Дымлы бураҙна тулған.
Һабантурғай, әй, сөйөлөп,
Суҡ-суҡ моңон тарата.
Күңелемә моңдар тирәм
Яҙғы һәр бер тарафтан.

. . .

Ҡарлуғастар етеҙ кәйелешеп,
Ел ялдарын бөткәс ҡайсылап,
Сарсап киткән, ямғыр көткән ерҙе
Тупылдатып һөйҙө тамсылар.
Туйындырғас ерҙе, аҡ күкрәген
Болот тау артына йәшерҙе.
Шыйыҡ ботло үлән, сәскә-гөлдәр
Күҙ алдында яңынан йәшәрҙе.
Аҡ күбеген күпертте лә томан
Баш осонда торҙо аҫылып.
Сөм сәсенә күгем ҡаҙап ҡуйҙы
Тарағының иң-иң аҫылын.
Серем итеп алғас, наҙлы ҡояш
Нурлы күҙен асты донъяға.
Минһеҙ быуың йыры моңһоҙ булыр,
Тип уйлағандыр булмаһа.

**Айһылыу ҒАРИФУЛЛИНА**

### Ҡарағайға балдаҡ кейҙергәндәр

Ҡарағайға балдаҡ кейҙергәндәр,
Өйөрөлтөп сабып ҡайырып.
Бөрйәнемде шулай илаталар,
Ағыҙып та бөтә сайырын.

Ҡарағайҙы бып-буш ҡыу иткәндәр
Йәшлек таңын туйлар мәлендә.
Инде сараһыҙҙан ул, алданып,
Балдаҡ кейгән һылыу хәлендә...

### Зилә ҒӘЙЕТҠОЛОВА

* * *

Һуйып кеүек ауыр тик
бер һүҙҙән
Тәрәнәйҙе күңел яраһы.
Тиҙ арала ямап
ҡуйырға ла
Ҡайҙан табырға һуң
сараһын.
Уйҙар диңгеҙенә сумдым
да
Йәҙәп киттем, ташлап
ҡоласты.
Йылғыр балыҡ аҙыҡ
эҙләгәндәй,
Табыр өсөн аҫыл яуапты.
Был сәфәрем уңды,
туғалырмы,
Тәтемәне оҙаҡ гиҙергә;
Дошман ҡаршыһында
һис кәрәкмәй
Уртты тешләп кенә
түҙергә!

* * *

Болон-ҡырҙар
йәшелләнһә,
Урман үҙенә тарта
Һәм унда барыһ нигәс тә,
Күңелдә шатлыҡ арта.
Йырсы ҡоштарҙың
ҡондары
Яңғырай тирә-яҡҡа.
Гүйә, ҡыңғырау
таҡҡандар
Бында һәр бер ботаҡҡа.

### Уҫаҡ һәм усаҡ

Туғайҙарға төшөп
урағанда
Сатыр-сытыр йыйып
бер ҡосаҡ,
Барыһын да өйөп тау
башына
Тоҡандырҙың күркәм ҙур
усаҡ.
Көҙгө төндә уның
яҡтыһынан
Ялҡынланып яна уҫағым.
Күңелемде нурландырҙы
шул саҡ
Йылылығын бөрккән
усағың.

Уҫаҡ менән усаҡ
бергә булһа,
Ни көткәнен үҙең бел
генә...
Күңелемә яҡҡан
усағыңдан
Ятып ҡалыр бары
көл генә...

# Замандаш

## Мөхәббәт ҡалҡыулығы

### (Хикәйә)

Фирҙәүес ЮЛМӨХӘМӘТОВА

Медицина институтының һуңғы курсын тамамлап, Әлфиә тыуған ауылына эшкә ҡайтып килә. Поездан төшкәс тә, автобусҡа ултырмай, ҡалған өс-дүрт саҡрымды йәйәүләп үтергә булды. Тирә-яҡтағы гүзәллеккә һоҡланып, Өлөтауға еткәнен абайламай ҙа ҡалды Әлфиә. Ҡапыл йөрәге ярһып тибә башланы.

**«Мөхәббәт ҡалҡыулығы!» Беҙ бит был тауға шулай тип исем ҡушҡайныҡ. Басир, Басирым! Ҡасан ғына ошо ҡайындарға һөйәлеп һыйына, уларҙы тиңләп ҡасышмаҡ уйнай, берберебеҙҙең күҙенә ҡарап төптәрендә ултыра торғайныҡ. Һин, һин ниҙә эшләнең? Хәҙер нисек йәшәйһең, бәхетлеһеңме? Әлфиә ҡайын төбөнә сүгәләне. Тау тапҡыр ошонда осраша ҡайны улар. Кәйефһеҙ сағында юлыҡҡайны бында Әлфиә. Берсә үлән көйшәп йөрөгән быҙауҙарға, берсә әсәләренең ҡанат аҫтарына инеп ятҡан ҡаҙ бәпкәләренә һоҡланып ултыра торғас, көләп-шаярғыһы, күбәләктәр ҡыуып йүгерешһе килеп китте.**

— Матур! — тине ул, уйынсыҡтарын күреп туя алмаған бала шикелле, донъяға хозурланып.

— Нимә матур?

Әлфиә, тертләп, ырғып торғанын һиҙмәй ҙә ҡалды.

— Ҡурҡма, мин кеше ашамайым. — Уның ҡаршыһында йылмайып бер сибәр егет баҫып тора ине.

— Һеҙ кем?

— Кешемен. Әйҙә, танышайыҡ. Исемең нисек, һылыуҡай?

Әлфиә өндәшмәне.

— Әллә исемең юҡмы?

— Бар. Әйтә алмаҫһығыҙ тип ҡурҡам, оҙон бит. Бибибикәбишәрифәбануһылыуҡәнифә.

—Ә, есеменә тура килә икән. Бик матур исемең. — Көләштөләр.

— Мин Басир.

— Әлфиә.

Артабан егет ҡыҙға үҙенең «Ҡафтау артындағы» күрше ауылдан булыуын, армиянан яңы ғына ҡайтыуын, шофер икәнлеген, әсәһе менән генә йәшәүен һөйләп һалды. Нимәһе менәндер оҡшап ҡалды ул Әлфиәгә.

**Икенсе тапҡыр улар һабантуйҙа күреште. Мәктәптә сығарылыш имтиханлары биреп йөрөгән сағы ине Әлфиәнең. Әхирәттәре менән килеп еткәндә байрам ҡыҙғайны. Ҡыҙҙың йөрәген ҡайҙалыр яңғыраған йыр, биләне. Үҙе лә һиҙмәҫтән, шул яҡҡа тартылды. Гармунда үҙе уйнап, үҙе йырлап торған егетте ҡайҙа күрҙе һуң әле?**

**Эйе, Басир ине ул. Егет тә уны күрҙе, шикелле. Йөҙөндә саҡ ҡына йылмайыу сағылып китте. Йыр тынғас, кешеләр гөр килеп ҡул сабырға керешкәс, Басир сәхнәнән төштө лә Әлфиә эргәһенә килде.**

**— Һаумы, Әлфиә, Бына, тау менән тау осрашмай, ә беҙ осраштыҡ.**

**Әлфиә шул саҡ телдән яҙҙымы ни? «Ысынмы был, бушмы» тигәндәй, егеткә текләне ул. Ҡайһылай көткәйне был күрешеүҙе!**

Ошонан һуң улар көн дә осраша башланы. Оҙаҡламай Әлфиә Өфөгә уҡырға юлланды. Басир: «Китмә, һинән айырылғым килмәй, туй үткәрәйек тә гөрләтеп йәшәрбеҙ, ситтән тороп уҡырһың!» — тигәйне лә, ҡыҙ риза булманы.

Йылдар аҡты. Мөхәббәттәре һүнмәһә лә, тормош барыбер үҙенекен итте. Әлфиә Басирҙы уҡырға өгөтләне. Егет, әсәһен ҡарарға кәрәклеген әйтеп, ҡаршы килде. Уның нимәләр кисергәне ҡыҙға билдәһеҙ ине. Ахырыһы, Басирға ауырыу әсәһен ҡарау, көнө-төнө колхоз эшендә бил бөгөү ауырға тура килгәндер. Бер тапҡыр каникулға ҡайтҡанда Әлфиә һөйгәненең өйләнгәнен ишетте.

...Ауыр уйҙарынан арынырға теләгәндәй: «Ә шулай ҙа, матур беҙҙең яҡтар!» — тип ҡуйҙы Әлфиә.

— Матур шул, Әлфиә, матур.

Таныш тауыш ҡыҙҙы һиҫкәндереп ебәрҙе. Торорға уйлағайны, булдыра алманы, быуындары йомшарҙы.

— Басир?! Ҡайҙан килеп сыҡтың?

— Мин бында йыш булам.

Сит кешегә өйләнгән һөйгәненең күҙҙәренә ҡараны Әлфиә. Уларҙа үкенес тә, һағыу ҙа сағыла ине. Әммә юҡ ине инде улар өсөн «мөхәббәт ҡалҡыулығы», юҡ...

Яңғыҙы ғына ауылға ҡарай атланы ул.

Марат КӘБИРОВ

## ТӘҮГЕ ҺӨЙӨҮ

### (Хикәйә)

**Б**ЕР КҮРЕҮҘӘ ғашиҡ булдым тигән кешеләргә тамсы ла ышанмай инем. Һөйгәнен илаһилаштырып күрһәтергә тырышалар инде. Йәнәһе, уны күрһәң ғашиҡ булмау мөмкин түгел. Бына минең әллә ниндәй сибәр ҡыҙҙар осратҡаным бар. Бер күреүҙә түгел, көнөнә әллә нисә күрешеп йөрөһәк тә ғашиҡ булғаным юҡ. Шулай уйлай инем. Бәхеткә ҡаршы, яңылышҡанмын икән. Дуҫтарым хаҡлы булған. Уны күрҙем дә, шул секундта уҡ ғашиҡ та булдым. Бәлки, артыҡ сибәрҙәрҙән дә түгелдер, тик минең өсөн ул бер генә. Донъя һылыуҙары ары торһон. Хәйер, баштан башлайыҡ әле.

Ҡалала эшләйем мин. Аҙна һайын ауылға ҡайтып йөрөйөм. Яҙғы көндәрҙең береһе ине. Теүәлерәк әйткәндә, майҙың егерме алтыһы. Ул бәхетле көндө мәңге онотасағым юҡ. Шулай, автобустан төштөм дә трамвай туҡталышына килдем. Тәмәке алып ҡабыҙҙым да, туҡталыштағыларға күҙ йүгерттем: таныш-белештәр күренмәйме икән? Шунда бер яҡ ситтә баҫып торған һылыуға күҙем төштө. Ул миңә таныш, ҡайҙалыр күргәнем дә бар кеүек. Тик бына хәтерләй генә алмайым шикелле. Ҡап-ҡара ҡыйғас ҡаштар, оҙон керпектәр... Эх, уларҙы ерҙәге башҡа нәмә менән сағыштырып буламы ни. Матур инде. Килешмәгән ере юҡ. Алһыу күлдәге лә тыуып килгән мөхәббәтте, әй, ҡояшты хәтерләтеп тора.

Минең әллә ҡасандан бирле күҙ алалмай тороуым, ҡыҙға әллә мәҙәк тойолдо, ул йылмайып ҡуйҙы ла ситкә боролдо. Эх, йылмайыуҙары!.. Мин эргәлә генә торған киоскыға барып әйләнгән булдым да, йәнә ҡыҙҙың ҡаршыһына килеп баҫтым. Ҡарашымды алыҫҡа төбәгән булам, трамвай килмәйме икән, йәнәһе. Иплап кенә тағы ҡыҙ яғына күҙ атып алам. Ул да миңә ҡарап-ҡарап ҡуя, үҙе йылмая. Эх, барып һүҙ башла ине лә ул... Нәмә тиһең инде? Сумкаһы ла юҡ бит исмаһам, ярҙам иткән булыр инем. Ул арала трамвай килеп туҡтай. Вәт, шайтан арбаһы, тапҡан ваҡытын... Ҡыҙҙың артҡы вагонға инеп беренсе ишек төбөнә баҫҡанын күргәс тә, алғы вагондың артҡы тәҙрәһенә килеп ҡапландым. Мин күҙҙәремде унан ала алмайым. Ҡайсағында ҡараштарыбыҙ осраша ла, һылыуым йылмайып ҡуя. Ниңә йылмая икән? Бәлки... Эх, шулай ғына булһа ярар ине лә бит. Мин дә йылмайған булам. Күкрәкте ниҙер өтөп ала... Әллә ҡайҙарға осоп киткем килә...

«Трамвай ватылды. Барығыҙҙың да салонды бушатыуығыҙ һорала!» — тигән тауыш мине һиҫкәндереп ебәрә. Рәхмәт яуғыры, ниңә әллә ҡасан ватылманы икән тип, мин ҡыҙ артынан атлайым. Ул боролоп ҡарап ҡуя ла, аҙымын тиҙләтә. Мин дә киңерәк алдыра башлайым. Аралар ике-өс аҙым ҡалғас аҡрынаям. Нисек һүҙ башларға икән тип, баш ватам. Эх, самай кәрәктә ҡатын үлде, тигәндәй, бер ваҡытта ла һүҙгә кеҫәгә кергәнем юҡ ине. Бөгөн нишләптер баш эшләмәйерәк тора. Әй, ниңә инде әллә ниндәй һүҙҙәр эҙләп ҡаңғырырға. Барам да әйтәм хәҙер: «Мин һине яратам!» — тип. Ул арала ҡыҙ туҡтай ҙа минең үтеп киткәнде көтөп тора. Мин дә уның тәңгәленә килеп туҡтайым. Бер-беребеҙгә ҡарашып тик торабыҙ. Мин үҙемдең телем бар икәнен дә онотҡанмын. Ярай әле ул онотмаған икән:

— Уҙып китегеҙ, — тигән була.

— Ниңә? — был мәғәнәһеҙ һорау йылмайырға тип йырылған ауыҙымдан рөхсәтһеҙ-ниһеҙ сығып оса. Мин башҡаса бер һүҙ ҙә әйтә алмайым. Күҙҙәрем һылыуҙа, ситкә алырлыҡ көсөм юҡ. Ҡолаҡтарымдың яныуын тоям...

— Ниңә шул тиклем ҡарайһығыҙ? — ти һылыу наҙланып ҡына. «Ратҡанға!» — тип әйт ине лә бит, тел һаман үҙенекен итә:

— Үҙегеҙ ҡарап торғанға.

— Ә мин ҡарамайым — ҡыҙ йылмайып күҙҙәрен ситкә ала.

— Ә мин ҡарамай тора алмайым,— тим, форсаттан файҙаланып. Был һүҙ ҡыҙға оҡшаны булһа кәрәк, көләп үк ебәрҙе. Мин дә уға ҡушылған булдым.

— Һеҙҙе ҡайҙалыр күргәнем бар шикелле...

— Әлләсе — ҡыҙ иңдәрен генә һикертеп ҡуя.

— Ә һинең исемең нисек? — был тупаҫ һорауым өсөк үкенеп ҡуям. Тик ҡыҙ мине ҡотҡара:

— Венера.

— Ә мин Айрат булам,— тип ҡулымды һуҙҙым.

Уның нәфис ҡайнар ҡулын усыма алып, янып торған күҙҙәренә лә ҡарағас, бөтә тәнем буйлап ут йүгереүен тоям, башым әйләнгәндәй була. Күпме ҡыҙҙар менән күрешелгән, күпмеләренең күҙҙәренә ҡаралған, береһе менән дә былай булғаны юҡ ине. Мөхәббәт тигәндәре шулай булалыр инде.

...Венера медицина училищеһында уҡый икән. Һуңғы йылы. Общежитиеға урынлашмаған, ҡәрҙәштәрендә, ҡарт менән ҡортҡала, йәшәй. Мин уны оҙатып ҡуйҙым.

— Айрат, һинең йөрөгән ҡыҙың бармы? — тигән була. Дуҫ ҡыҙҙарым хәтһеҙ генә булһа ла, йөрөгәнем юҡ ине. Алдашып торманым инде:

— Юҡ, тинем, — ә һинең?

— Бер егет менән йөрөгәйнем... Армияла ул хәҙер.

«Егете үҙенән бәләкәйерәк икән...» — тип уйлап ҡуйҙым мин.

— Ә ниңә хәҙер...

— Яратмайым мин уны. Хат та алышмайбыҙ инде.

— Алдап йөрөттөң дә инде... — тип көләмһерәнем мин. Венера иңдәрен генә һикертеп ҡуйҙы.

— Элек тә яратмай инем, — ул мәғәнәле генә йылмайҙы ла. — Йәшең еткәс, кем менән булһа ла йөрөргә кәрәк бит инде.

Беҙ был хаҡта башҡаса һөйләшмәнек. Ниңә үткәндәрҙе соҡоп күңелде ҡырырға. Бына шул көндән һуң беҙ Венера менән осраша башланыҡ. Тик шуныһы ҡыйын, ул училищеға барып йөрөргә лә, ҡәрҙәштәрен борсорға ла рөхсәт итмәй, Оялған булалыр инде. Осрашыу ваҡытын да үҙе билдәләй. Етмәһә, көн һайын да түгел әле. Уны күрмәгән мәлдәрҙә хыялланыр сиккә еткәндәремде аңламаймы икән ни?! «Иртәгә лә осрашайыҡ» — тиһәң дә төрлө сәбәбен табып ҡына тора. Һағынып ҡына килһен тиҙер инде. Айырылып бер минут та үтмәй һағына башлағандарымды белмәйме икән һуң? Осрашҡас үҙе еҙәләп кенә тора тағы. Ярата шул ул да. Яратмаһа шулай булыр инеме ни. Эх, аңлап буламы ни ҡыҙҙар халҡын... Шулай ҙа бер көндө, кем әйтмешләй, ҡабырғаһы менән ҡуйҙым мәсьәләне: «Йә иртәгә лә осрашабыҙ, йә фатирына барам», —мин әйтәм. «Айрат, зинһар килә күрмә. Мине уңайһыҙ хәлдә ҡалдыраһың», — ти. «Ярар, һинеңсә булһын инде бер юлға, тим, түлке иртәгә нисәлә осрашабыҙ?» Тәки күндерҙем бит әй. Ҡыҙҙар халҡы ла ҡаты ҡулды ярата шул.

Тик икенсе көндә һүҙ ҡуйышҡан урында осрашырға насип булманы. Эшемдә ҡулымды йәрәхәтләнем. Мине больницаға алып та киттеләр, ябып та ҡуйҙылар, ҡәһәрең. Былай булғас бөттө, мин әйтәм, һағышымдан һарғайып ҡына үләм икән. Шулай бойоғоп ҡына ултырғанда «шалт» — берәү арттан килеп күҙемде ҡаплап алмаһынмы. Ҡысҡырып ебәрә яҙҙым. Шундай йомшаҡ ҡайнар ҡулдар минең Венерамда ғына. Шатлығымдан ҡысҡырып ебәрә яҙҙым. Улай ҙа тыйылып ҡалдым, иҫән ҡулым менән уның беләгенән алдым да:

— Венерам... ҡәҙерлем, килдеңме?! — тип бышылданым. — Нисек таптың?

Шунан һуң ул минең янға көн дә килер булып китте. Уның менән шундай рәхәт. Хатта больницанан сыҡҡым да килмәй. Көн һайын осрашып тороу ҡалай күңелле икән. Ҡулы ла, ус иткәндәй тиҙ төҙәлде. Мин больницанан сыҡҡас та теге закон үҙ көсөндә ҡалды. Көн һайын осрашыуҙар бөттө. Мин, әлбиттә, Венерамды ла аңларға тырышам. Ни әйтһәң дә, яуаплы мәле — экзамендарға әҙерләнә.

**Ш**УЛАЙ һин дә мин генә йөрөй торғас танышҡанға айҙан артыҡ ваҡыт үтте. Бер генә лә телгә килешеп, үпкәләшеп йөрөмәгәнебеҙгә мин шатланып бөтә алмайым. Аҡҡоштар ҙа шул беҙҙең һымағыраҡ булалыр инде.

Элегерәк ауылға ҡайтҡан һайын әсәйем: «Һеҙҙең менән бергә уҡыған Рәйестең ике улы бар. Әй, һөйкөмлөләр инде балаҡайҙарым», йә булмаһа «Фәрит дуҫыңдың да ҡыҙы бар икән» — шундайыраҡ һүҙҙәр менән ҡолаҡ итемде ашай торғайны. Хәҙер ҙә шулай. Тел төбөн аңлайым инде, ейәндәрен һөйәһе килә уның. Хәҙер асыуланмайым мин әсәйемдең был һүҙҙәренә, мәғәнәле итеп йылмайып ҡына ҡуям. Ни генә әйтһәң дә, ул хаҡлы. Егерме өстө тултырған кешегә күптән инде ваҡыт. Тик был хаҡта Венера менән һүҙ ҡуҙғатҡаныбыҙ юҡ әле. Бер-беребеҙҙе яратабыҙ. Ҡылып тартып ҡарағанда инде.

Ләкин Венерам менән өйләнешеү хаҡында һөйләшергә тура килмәне. Был осрашыуҙа ул нисектер бойоҡ ине. Мин, әлбиттә, төрлө кәмиттәр һөйләп тә, яратыуымды белдереп тә уның күңелен асырға тырыштым. Ул көлгән булһа ла йөҙөнән һағыш китмәне. Шулай байтаҡ ҡына йөрөнөк тә, урам ситендәге эскәмйәләрҙең береһенә барып ҡунаҡланыҡ.

Шаярышып, уйын-көлкө һөйләшеп ултырған булабыҙ. Ә һөйгәнемдең күңеле бойоҡ, ул шатланмаған миңә лә ҡыйын.

— Берәй ҡайғың бармы әллә, йәнем? — тип һорамай булдыра алманым. Һөйгәнем һынаулы ла, ғазаплы ла ҡараштарын миңә ташланы ла, яуап урынына:

— Айратым, мин яратам һине, үлеп яратам! — нисәләр ҡалтыранып сыҡты уның тауышы.

— Эх, ниңә беҙ иртәрәк осрашманыҡ икән...

— Әле лә һуң түгел бит, йәнем, — тинем мин.

«Хәҙер өйләнешеү хаҡында ла һүҙ ҡуҙғатырға булалыр бәлки» — баштың ҡайһылыр мөйөшөндә шул уй ялтлап ҡалды. Ләкин әлеге ауыр мәлдә был һүҙҙең файҙаһыҙ икәнен аңлап, тыйылып торорға булдым.

— Һуң шул инде... һуң, — тип һуҙҙы ҡыҙ йәшле күҙҙәрен миңә төбәп. — Осрашҡан һайын күңелде ниҙер өйкәп торҙо, — тип сабыр ғына дауам итте ул, — һиңә был хаҡта күптән әйтергә тейеш инем. Көсөм етмәне. Өҙөлөп һөйгән кешем менән оҙағыраҡ булғым килде. Яратырға мин дә хаҡлымын бит, тип уйланым. Алданым мин һине, Айрат. Училищела уҡыуым да, башҡаһы ла үҙем уйлап сығарған ялған. Бары тик өҙөлөп яратыуым ғына хаҡ. Минең инде улым бар. Булдыра алһаң, ғәфү ит, Айрат!.. — Венера бөтә түҙемлеген йыйып иламаҫҡа тырыша. Уның ғазапланыуын күреү миңә бик тә ауыр. Йыуатҡым, ярҙам иткем килә, тик ниндәйҙер мәғәнәһеҙ һорауҙы ғына мығырҙайым:

— Нисек? Ә ирең?

— Армияла... Алданы ул мине. Яратмай инем. Ә ул һағыҙаҡ һымаҡ сат йәбеште. Ахырҙа ҡаптырҙы. Кейәүгә сыҡтым...

Миңә һөйгәнем бик йәл булып китә. Һаҡ ҡына уның иңенә ҡағылам, ҡосаҡлап алып күкрәгемә ҡыҫам. Ул күҙ йәштәрен тыя алмай, илап ебәрә:

— Ниңә иртәрәк осрашманыҡ һуң?! — тип еҙгеләнә. — Эх, һин, яҙмыш...

— Ә хәҙер һуңмы ни? — тим мин әллә күңелемдән генә, әллә бышылдап. — Бер-беребеҙҙе яратабыҙ икән, ниңә ҡушылмаҫҡа?! Ә сабый? Уның ни ғәйебе бар? Үҙ улым кеүек булыр...

— Һуң! Һуң инде, йәнем. Кит һин, Айрат! Һине ҡабат күрһәм, түҙә алмам, тағы яңылышырмын. Кит һин.

**В**ЕНЕРА һаҡ ҡына башын күтәрә лә, ҡулдарын муйыныма һалып иренемдән үбеп ала. Ҡараштарын, йөрәгемә үтеп инерлек утлы, ғазаплы ҡараштарын миңә төбәй. Һуңғы ҡабат күрешкәндәй, бәхилләшкәндәй ҡарай был күҙҙәр. Иреңдәре аңлата алмаҫлыҡ ауыр ҡуҙғалып, үҙәк өҙгес әрнеүле тауыш менән һуңғы һүҙен шыбырҙай:

— Хуш, тәүге мөхәббәтем!

Ул талғын ғына борола ла әкренләп минән алыҫлаша. Мин уның боролоп ҡарауын көтәм. Юҡ. Венера аҙымдарын тиҙләтә. Ал күлдәге елдә елберҙәй. Ни өсөндәр ул миңә батып барыусы ҡояшты хәтерләтә. Йөрәгем һурылып сыҡҡандай тойола. Мин уның артынан ынтылып ҡуям, тик ниндәйҙер көс туҡтатып ҡала. Венерам... Ул инде мәңгегә лә миңә ҡайтмаясаҡ.

Хуш, тәүге мөхәббәтем!

## Рәми

# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Ул йырсы ине. Ул йырлағанда, күгәреп, моңарланып торған тауҙар ҙа йырлай ине. Өфөлә мин уҡыған мәктәпте ул миҙал менән бөттө. Бына бөгөн ул институтты ла тамамлай. Тик мин шундай ауылдаш тураһында шиғыр яҙырға ғына өлгөрмәнем. Тимерсе бысаҡҡа йәлсемәй, тигәндәй телсенең һүҙе юҡ. Шулай ҙа әҙерләнгән һүҙҙе әйттем.

Иртән ҡалын итеп ҡар яуған. Әкрәм менән яҡтырғансы ултырҙыҡ. Оҙаҡ һөйләштек.

Беләһеңме, Дилара, был көндө мин бер ҡасан да онотмам. Бөтөнләй яңы башҡорттар тураһында яҙасаҡмын мин. Әнисәләр тураһында яҙасаҡмын.

Үҙемдән урманға ҡайтып етеүемә бөтә тирә-яҡ әкиәткә әйләнгән. Урман ҡасағында, йәш бер бала булып, хыял кеүек татлы йоҡо менән ҡыш йоҡлай. Ул үҙенең саф һулышы менән йөрәкте ашҡындыра. Ҡар шундай йомшаҡ, бәләкәй саҡтағы кеүек унда тәгәрәге, күккә ҡарап ятҡы килә. Күңелең шат булғанда, тәбиғәт тә шулай күренә.

Ҡайтып ингәндә ҡустым Рауил килгән ине. Шакир ҙа, Рафаэль дә, Рәйес тә (яҙыусылар — Т. Ҡ.) беҙҙә ултыралар. Әҙәбиәт тураһында пыр туҙып бәхәсләшәләр. Рауилды ҡунаҡ итеп, электричкаға ултыртып ебәргәс, Рәйес менән кискә тиклем тағы урманда йөрөнөк. Горький, фольклор, шиғыр, ижад тураһында һөйләштек. Быйыл шулай күп һөйләшкән юҡ ине әле. Хатта аптыраным үҙемә. Ҡыҙҙар тураһында һөйләштек. Дилара мин һиңә был хаҡта яҙған бар инде. Һинә әсә матурлығы тураһында һөйләнем. Бәлки, көләһеңдер әле. Бәлки, миңә ғәҙәттән тыш матур булып күренгән нәмә һиңә бөтөнләй ғәҙәттәге күренеш булып тойолалыр. Сөнки һин үҙең дә бит әсә буласаҡ кеше. Мин күҙ алдыма килтерәм... Һәм һин шул тиклем матурһың, Дилара! Тик һин асыуланма миңә был һүҙҙәр өсөн.

Бына һиңә яҙам, үҙем рәхәтләнеп көләм. Тилемен кеүек. Мин һеҙҙең ғаиләне шул тиклем татыу, яҡты, йылы булыуын күреп шатланғым килә Дилара. Миңә нисектер һинең иптәшеңдең һиңә бер аҙ бала кеүек булыуы һәм һинә, ауыр саҡтарҙа, уның ата кеше кеүек ҡайғыртыусан, көслө булыуы күҙ алдына килә. Миңә һеҙҙең көндән-көн арта барған дуслығығыҙҙы күреү ҙур бәхет булыр ине, Дилара. Сөнки бер ҡасан да бит шундай икенсе Дилара булмаясаҡ тормошта. Кешеләр ҡабатланмайҙар.

Дилара, әгәр ваҡытың булһа, үҙеңдең нисек яҙа башлауың һәм үҙеңдең тормошоңда китаптың урыны тураһында иркенләп һөйлә әле, йәме.

Сәләм менән Рәми.

P.S. Хәҙер беҙҙең зачеттар, имтихандар башлана, әгәр хатым ҡыҫҡа йәки оҙағыраҡ килмәй торһа, бер ни тип тә уйлама, Дилара. Үҙең күп итеп яҙ».

**9 декабрь, шишәмбе.**

Ниңә Толстойҙар Шекспирҙы яратмағандар? Лев Толстой ҙа, Алексей Толстой ҙа, алдағы Толстой ҙа Шекспирҙы яратмағандар,— тип һөйләне Бонди. Толстойҙар Шиллер драмалары менән мауыҡҡандар.

Толстойҙың «Борис Годунов»ы менән Пушкиндың «Борис Годунов»ы ҡапма-ҡаршылар. Пушкинда персонаждар, Чехов пьесаһындағы кеүек үк, үҙ алдарына һөйләшмәйҙәр.

Благой Пушкинды бер аҙ шиллерлаштыра. Бонди быны менән риза түгел.

Борис Годунов менән Пушкин үҙенең реализмын башлай.

Пушкинда батша улын Борис Годунов үлтерткән тип күрһәтелә. Шуйский был турала кенәз Воротынскийға һөйләп бирә. Шуйский менән Воротынскийҙың Борис Годунов менән һөйләшеүҙәре ҙур реалистик һүрәтләү аша бирелә.

«По-моему, чудно построена эта сцена!» — тип һоҡлана Семен Михайлович.

Опералағы Борис менән Пушкиндағы Бориста (II күренеш) бер ниндәй ҙә уртаҡлыҡ юҡ. Операла Борис бар йөрәктән һөйләшә. Ә Пушкинда — рәсми.

Пролог иҫ киткес тәбиғилек һәм тәрән реализм менән күрһәтелә. Пушкин аҡыллы кешеләрҙе һүрәтләргә бик ярата.

Трагедиялағы Пушкинды ла А. С. Пушкин аҡыллы итеп һөйләштерә. Ул Борис Годуновтан риза түгел: Борис Годунов Иван Грозныйҙың политикаһын дауам итә. Шуйский ҙа, Пушкин да халыҡтың күтәреләсәген һиҙенәләр.

Әгәр Благойға ышанғанда, Шуйский Б. Годуновҡа яңы хәбәр менән Бористың ғазапланыуҙарынан ләззәтләнергә килә. Операла ла шулай. Ләкин был дөрөҫ түгел. Пушкинда Шуйский икенсе маҡсат менән килә Борисҡа. Пушкинда был бик ябай.

Мусоргскийҙа Годунов бөтә әрнеүе менән: «Довольно! Удались!» — тип ҡысҡыра. Ә Пушкин был урында нәҡ киреһенсә ремарка менән иҫкәртеп, тыныс әйттерә уны Шуйскийға. Пушкин ремарканы бик һирәк ҡуллана, иң яуаплы, бик күп мәғәнәле урындарҙа ғына ҡуллана.

Шуйский тағы ла бер ҡат бик яҡшы күренештә — Царская Думала күрһәтелә. Ләкин был күренеш театрҙарҙа дөрөҫ һүрәтләнмәй. Ә Бористың бында боярҙар менән һөйләшеүе килтерелә. Борис патриархҡа мөрәжәғәт итә. Пушкиндың патриархы — алйот. Грибоедов тарихи патриархтың бик аҡыллы булыуын әйтеп, Пушкинды ғәйепләгәс, Пушкин үҙенең бер хатында быны үҙемдең тарҡаулыҡтан эшләгәнмен, тип ҡыҫҡа ғына яуап бирә!.. Пушкиндың патриархы ысынлап та алйот, күп һөйләргә ятыусан, үҙенең һөйләүе менән ләззәтләнеүсән.

Пушкин ул патриархтың ауыҙынан Дмитрийҙы изге тип иғлан итә батша Годунов алдында. Ә Дмитрийҙы изге итеү уның башҡа кеше ҡулынан үлтерелеүен әйтә бит. Борис шул саҡта маңлайын бер нисә мәртәбә яулыҡ менән һөртөп ала. Ремарка: «Общее смущение». Ә рәсми мәғлүмәттәр илгә Дмитрийҙың үҙен-үҙе яңылыштан ҡазап үлтереүе тураһында белдергән була. Борис патриархты үҙенә саҡырып киткәс, дьяктарҙың береһе икенсеһенә Бористың нисек ағарып, тире ағып ултырғанын әйтә. Бик мәғәнәле күренеш. Һәм Шуйский бында үҙенең ысын йөҙөн күрһәтә.

«Борис Годунов» менән Пушкин үҙенең романтизмына сик ҡуя. Евгений Онегиндың тәүге бүлектәре бөтөнләй романтизмға ят булған, иң-иң түбән булып күренгән ғәҙәттәге тормошто күрһәтә. Романтик Бестужевтар Пушкинға ҡаршы килә. Ләкин Пушкин тормоштоң иң ябай, ғәҙәттәге күренештәрендә лә шиғриәт таба. Был турала Пушкин үҙе лә әйтеп китә. Ябай рус кешеләре, ябай рус тәбиғәте, ябай рус тормошо бар тулылығы менән Пушкиндың был тәрән реалистик романында урын таба. Земфира, Заремалар, Кавказ әсирҙәре артта ҡала. Пушкин, үҙ илен тәрән һөйөүсе бөйөк шағир, иң теүәл дөрөҫлөк менән рус тормошон һүрәтләүгә тотона. Был — Пушкиндың ҙур аҙымы. Пушкин тәүге көрәшсе булып, элекке традицияларҙы емереп, рус тормошон әҙәбиәткә килтерә. Был — ҙур героизм!

«Евгений Онегин»ды шуның өсөн дә бөйөк Белинский рус тормошоноң энциклопедияһы тип атай.

Пушкиндың тәүге реалистик поэмаһы — «Граф Нулин». Шаян, еңел, һағышлы поэма. Һәм ул 1725 йылдың 14—15 декабрендә яҙыла! Был көндәрҙә бит Сенат майҙанында декабристарҙы дарға аҫалар!

Эйхенбаум «Граф Нулин»ды Шекспирға пародия итеп ҡарай. Ә Бонди уға ҡаршы. Дөрөҫ түгел, ти.

Пушкин Александр I-нең Таганрогта үлеүен ишеткәс, бик шатлана һәм был ҡыуанысынан көлкөлө поэма яҙа. — «Граф Нулин». Ләкин Пушкиндың һәр бер шаярыуы етди, бушҡа түгел.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—32-се һандарҙа).

---

• Почтанан

## Ауыл йәштәре ситтә ҡалмаһын

Күптән йыйынып йөрөһәм дә ултырып яҙырға форсат теймәй. Улай ҙа түгел: билдәле фекер туплар өсөн бер аҙ ваҡыт үтһен, газета сыға бирһен, ти торғас, бына утыҙлап номер ҙа сығып өлгөрҙө. Үҙем газетала эшләгәс, ойоштороу моментындағы ығы-зығыны яҡшы беләм. Тик ышаныс менән шуны әйтәм: коллектив тиҙ арала ойошоп өлгөрҙө. Бөгөн йәш газетаның «үҙ» йөҙө төҫмөрләнә бара.

Яңы рубрика тиһеңме, махсус битме («Атайсал», «Аманат», «Азамат») — бөтәһе лә күңелгә хуш килә. Ә иң оҡшағаны, минеңсә, — ҡыйыулыҡ, ҡыйыу фекер йөрөтөү, күҙгә ҡарап дөрөҫлөктө әйтеү. Быны мин үҙемдең уйлауым буйынса ғына әйтмәйем. Бындай фекерҙе йыш ҡына үҙебеҙҙең коллективта ишетергә тура килә, хатта ҡай берәүҙәр «Йәшлек»тән үрнәк алырға кәрәк тип тә ебәрәләр икән — быны ярайһы ғына баһа тип аңларға кәрәк.

**Газетаға, йәш коллегаларыма теләгем дә юҡ түгел. Һуңғы ваҡытта йәштәр баҫмалары үтә «яңыса» фекерләй башланы түгелме? Йәштәргә хәҙер партияны, ветерандарҙы, Советтарҙы «тетеп» ташлау ҙа бер ни ҙә тормай. Ҡағыҙға булараҡ, бер ҡайҙа ла эшләмәгән, ата әсә елкәһендә ятҡан 20—25 йәшлек әҙмәүерҙәр ошондай шөғөл менән мәшғүл.**

**Яңыраҡ Өфөлә булып үткән митингыла йәштәрҙең бик аҙ булыуына телекорреспондент ҙур әсенеү белдерҙе. Митингыла тороусыларҙан да көсләп-көсләп ошо фекерҙе ҡеүәтләргә саҡырҙы. Мин йәштәрҙең актив булыуына ҡаршы түгел, тик ул активлыҡ «боғаҙ йыртыуҙа» түгел, уҡыуҙа, эштә, юғары идеялларға хеҙмәт итеүҙә булырға тейеш түгелме ни?!**

**Беҙҙә авангардта барыусы йәштәр бик күп. Һуңғы ваҡытта айырым хужалыҡтарҙа арендаға киң юл ирә, ә арендасыларҙың күбеһе — йәштәр. Мәҫәлән, беҙҙең Күгәрсен районында Хоҙайбирҙин исемендәге колхозда Фәнис Байрамғолов тигән егет мал һимертә, колхоз ит етештереүҙе бермә-бер арттыра бара, пландарҙы еңел үтәй; «Искра» совхозында Сәфәрғәле Булатов, Таһир Хәсәнов кеүек йәштәр баҫыусылыҡты арендаға алып, мал аҙығы етештерә. Бындай миҫалдарҙы әллә күпме килтереп була. Ә улар тураһында кем белә? Сөнки яҙмайбыҙ.**

Ғөмүмән, ҡала йәштәре тураһында күп яҙыла. Ә ауыл йәштәре ситтә ҡала. Ауыл тормошоноң да үҙ стихияһы, үҙенсәлектәре бар, шулар тураһында күберәк яҙырға кәрәк ине.

Әҙәплелек, миһырбанлылыҡ, рухи байлыҡ «дәрестәрен» дә күберәк биреүҙе теләр инем.

В. БАЙМОРАТОВ,
«Хеҙмәткә дан» газетаһы редакторы.
Күгәрсен районы.

---

• Тамашасы фекере

## «Абау! Кем ята унда?»

Сибай башҡорт дәүләт драма театры ҡала халҡына Н. Ғәйетбаевтың ике бүлектән торған «Абау! Кем ята унда?» («Ышанма күҙҙәреңә») тигән комедияһын күрһәтте.

Спектаклде режиссер Р. Әйүпов сәхнәләштерҙе. Музыкаһын БАССР-ҙың атҡаҙанған артисы, композитор Б. Ғайсин яҙған. Әҫәр тамашасы тарафынан ихлас ҡабул ителде, оҙаҡ алҡышланды.

Яҡташыбыҙ, драматург Наил Ғәйетбаевтың спектакле тураһында айырып әйтеү урынлы булыр ине. Әҫәрҙә мәңгелек темалар: мөхәббәт, ғаилә һәм әхләҡ комик жанр аша асыла. Бөгөнгө көндә әхләҡ, ғаилә мәсьәләләре тормошобоҙҙа ҡырҡыу урын алып тора. Ғаиләлә бер-береңә ихтирам, мөхәббәт, тоғролоҡ хөкөм һөрһә, беҙ киләсәк быуындарҙың яҙмышы өсөн борсолмаҫ инек.

...Сәхнәлә Даян (Әсҡәт Йәнбәков, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисты), донъяла мөхәббәттән дә оло хис юҡ тип йәшәй. Үҙенең Иркәһен (Зифа Баязитова, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисткаһы) һағынып көтә ул. Ләкин Даян мөхәббәт — донъя гүзәллеге, хистәр байлығы тип ышана. Иркә иһә, еңел холоҡло, әхирәте Бикә (Вәкилә Ҡалмантаева, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисткаһы) менән тормош бер көнлөк кенә, барыһын алып ҡалыр кәрәк, тип кәйеф-сафа ҡорорға ятыусы, киләсәктәрен юғалтыусы ҡатын-ҡыҙ булып күҙ алдына килеп баҫа...

Азат (артист Марсель Хоҙайғолов), үҙенең ҡатын-ҡыҙ алдында ҙур «уңыштарға» өлгәшеүе менән күкрәк киреп, маһайып йөрөһә лә, Иркә менән тормошон бәйләп ҡарағандан һуң, оҙаҡҡа түҙмәй, сумаҙанға әйберҙәрен йыйып, сығып юғала... Был инде, киләсәк яҙмыштарына еңел ҡараусыларҙың сүп-сар кеүек осоп йөрөүҙәренә бер ишара.

Артистар үҙенсәлекле башҡарыу оҫталығы, нәфислек, тәбиғилек менән айырылып торҙо һәм тамашасыны битараф ҡалдырманы.

Ғөмүмән алғанда, Сибай драма театрында «Абау! Кем ята унда?» спектаклендә уйнаған артистарҙың ябайлығы беҙҙең күңелдәргә хуш килде, һәйбәт уйҙар уятты.

З. ИБРАҺИМОВ.
Сибай.

ҺҮРӘТТӘ: спектаклдән бер күренеш. Иркә — БАССР-ҙың атҡаҙанған артисткаһы З. Баязитова; Азат — артист М. Хоҙайғолов.

А. МӘЖИТОВ фотоһы.

# Телевидение программаһы: 19—25 март

ТВ

## дүшәмбе

### 19 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

**6.00—16.25 Профилактик эштәр.**
16.25 Балалар өсөн бер сәғәт (француз теле дәресе менән).
17.25 Тәүәккәл. Мәскәү бизнес үҙәгенең тәүге эш йомғаҡтары.
17.55 Коллаж (Реклама. Иғландар. Информация).
18.00 Ваҡыт.
18.30 Г. Карева йырлай. Ижади портрет.
19.15 Н. Рощин. «Дуалдан һуң». Телевизион фильм-спектакль премьераһы.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 Н. Рощин. «Дуалдан һуң». Фильм-спектаклдең дауамы.
22.15 Футбол күҙәтеүе.
22.45 Святослав Рихтер концерты.
23.50 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

**8.00—17.00 Профилактик эштәр.**
17.00 Бер актер театры. Л. Филатов. «Үксы Федот, ҡыйыу егет тураһында».
18.00 Ваҡыт.
18.30 Рәссам Селиверстов вертикале.
19.10 «Уральская вечерка». Свердловскиҙан тапшырыу.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Коллаж (Реклама. Иғландар. Информация).
19.50 А. Николаев. Хор өсөн концерт.
20.30 Делегат урамындағы музей. Баласаҡҡа сәйәхәт.
21.00 Союздаш республикалар студиялары фильмдары. «Өс көн байрам».
22.20 Фехтование. «Россия кубогы» өсөн халыҡ-ара турнир. «Дуҫлыҡ» универсаль спорт залынан тапшырыу.

## шишәмбе

### 20 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Йыш дуҫтар». Мультфильм.
8.15 Н. Рощин. «Дуалдан һуң». Телевизион фильм-спектакль.
10.35 «Был булды... булды...»
**10.55 Балалар өсөн бер сәғәт** (француз теле дәресе менән).
11.55 Коллаж (Реклама. Иғландар. Информация).
12.00 Ваҡыт.
13.30 «Был гүзәл урта йәш». Нәфис фильм.
15.50 П. И. Чайковский. Балаларҙың «Яҡутстан алмастары» ансамбле башҡарыуында «Щелкунчик» балетынан өҙөктәр.
16.20 Документаль телевизион фильм.
16.45 Финляндия телевидениеһы программаһы.
17.15 Һеҙ быны эшләй алаһығыҙ.
18.00 Ваҡыт.
**18.30 Башҡортостан (башҡортса).**
18.50 Реклама.
**18.55 «Күҙгә-күҙ ҡарашып». Заһир Исмәғилев (башҡортса).**
19.10 «Ҡыҙыл көртмәле урманында». Телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 Хоҡуҡи дәүләт төҙөү проблемалары.
21.45 «Резонанс». «Көнсығыш Европа ҡайҙа бара?» Политик күҙәтеүсе В. Любовцев алып бара.
23.00 «Парижда кенәз ҡыҙы Зинаида Алексеевна Шаховская янында».
23.50 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 «Бөтәһен дә белгем килә». Киножурнал.
8.35—11.35 — Уҡыу программалары.
11.05 Порт академияһы.
12.05 «Бонивур йөрәге». Телевизион фильм. 1-се серияһы.
13.10 Ритмик гимнастика.
**15.30 Тапшырыуҙар программаһы.**
**15.35 Документаль фильм.**
**15.55 Телефильм.**
**16.25 Документаль фильм.**
**16.55 «Ромка, Фомка һәм Артос». Мультфильм.**
**17.05 Документаль фильм.**
**17.30 Иғландар.**
**17.40 Баласаҡ һуҡмаҡтары (башҡортса).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә—19.30—Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!

## шаршамбы

### 21 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильм.
8.15 Документаль фильм.
8.40 П. И. Чайковский. Балаларҙың «Яҡут алмастары» ансамбле башҡарыуында «Щелкунчик» балетынан өҙөктәр.
9.10 «Ҡыҙыл көртмәле урманында». Телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы.
10.25 «Йәйгор». Пакистан провинцияһы буйынса музыкаль сәйәхәт.
11.00 Ер шары тирәләй. Альманах.
12.00 Ваҡыт.
15.15 Һеҙ быны эшләй алаһығыҙ.
16.00 Балалар өсөн бер сәғәт (инглиз теле дәресе менән).
17.00 «Виндхукҡа ҡайтыу». Намибия тураһында телефильм премьераһы.
18.00 Ваҡыт.
18.30 Көнүҙәк әңгәмә.
**18.40 Башҡортостан.**
19.00 «Ҡыҙыл көртмәле урманында». Телевизион нәфис фильм. 2-се серияһы.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Футбол. Европа чемпиондары кубогы өсөн. 1/4 финал. «Днепр» — «Бенфика» —(Португалия).
23.00 Политик диалогтар. Эстонияла нимә бара?
24.00 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ 4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.10 «Бөтәһен дә белергә теләйем». Киножурнал.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Фәнни-популяр фильмдар.
12.05 «Бонивур йөрәге». 2-се серияһы.
13.10 Футбол. СССР кубогы. 1/4 финал. «Динамо» (Минск) — «Динамо» (Мәскәү).
14.50 Боронғо Псков биҙәктәре.
**15.35 Тапшырыуҙар программаһы.**
**15.40 «Беҙҙең йәшлек оркестры». Өфө летчиктарҙың юғары хәрби авиация училищеһының тынлы оркестры уйнай.**
**16.10 Иғландар.**
**16.20 Мультфильм.**
**16.30 Композитор Рәүеф Мортазиндың ижад кисәһе (башҡортса).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә—19.30 —Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**22.20 Йәштәр өсөн «Формула-7» күңел асыу программаһы.**

## кесаҙна

### 22 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Футбол. Европа чемпиондары кубогы өсөн. 1/4 финал. «Днепр»—«Бенфика» (Португалия). 2-се тайм.
9.40 «Ҡыҙыл көртмәле урманында». Нәфис фильм. 2-се серияһы.
11.05 «Ике йөрәк». Анжела Чумак йырлай.
11.30 «Уныңсы трамвай». Мультфильм.
11.45 Л. Бондаренко уйнай (баян).
11.55 Коллаж (Реклама. Иғландар. Информация).
12.00 Ваҡыт.
12.30 Балалар өсөн бер сәғәт (инглиз теле дәресе менән).
16.00 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Кешеләр — риүәйәттәр» циклынан документаль фильмдар.
16.20 «Әгәр һеҙгә...»
17.05 Владимир Познер «Донахью һәм балалар» программаһын күрһәтә.
18.00 Ваҡыт.
**18.30 Башҡорт телен өйрәнәбеҙ.**
18.45 Р. Солнцев. «Ҡыҙыл келәмдә өсәү». Телевизион спектакль. 3-сө осрашыу.
**20.00 Башҡортостан (башҡортса).**
**20.20 Шиғри дәфтәр. Рәшит Ғатауллин шиғырҙары (башҡортса).**
20.30 Ваҡыт.
21.00 «Кеше йырҙы уйлап сығарған». Шағир Л. Дербеневтың ижади кисәһе».
22.15 Көнүҙәк әңгәмә.
**22.25 Л. Дербеневтың ижади** кисәһенең дауамы.
23.40 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ 4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 «Бөтәһен дә белергә теләйем». Киножурнал.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Фәнни-популяр фильмдар.
12.50 «Бонивурҙың йөрәге». 3-сө серияһы.
13.10 Ритмик гимнастика.
13.40 «Трактор Т-30А» фәнни-популяр фильмы премьераһы.
13.45 Псков ере.
**15.35 Тапшырыуҙар программаһы.**
**15.40 Документаль фильм.**
**16.20 Иғландар.**
**16.30 Был китап беҙҙең хаҡта (башҡортса).**
**16.50 Ишембайҙың һоҡланғыс хазинаһы (ҡабатлау).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә—19.30 —Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!

## йома

### 23 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильм.
8.35 «Йыл миҙгелдәре». Март.
9.35 Документаль фильм.
10.05 Рәсәй бейеү ансамбле концерты.
10.45 Документаль фильм.
11.05 Владимир Познер «Донахью һәм балалар» программаһын күрһәтә.
12.00 Ваҡыт.
16.40 «Күңелле старттар».
17.25 Документаль фильм премьераһы. «Ҡаты режим зонаһында». Хәрби-Диңгеҙ Флотында үҙгәртеп ҡороу тураһында».
17.55 Коллаж.
18.00 Ваҡыт.
**18.30 Балалар өсөн фильм.**
**18.40 Башҡортостан.**
19.00 Политик диалогтар. Партияның XXVIII съезына КПСС Үҙәк Комитеты Платформаһын тикшерәбеҙ.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Көнүҙәк әңгәмә.
21.10 «Был булды... булды...»
21.30 «Ҡараш».

**ДУБЛЬ-4.**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 «Бөтәһен дә белергә теләйем». Киножурнал.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Әсәй, атай һәм мин.
12.05 «Бонивур йөрәге». 4-се серияһы.
13.00 «Кешеләр шатлығына уйлап табырға». Телеочерк.
13.10 Балалар өсөн фильм.
**15.10 Тапшырыуҙар программаһы.**
**15.15 Телевизион фильмдар.**
**16.05 Мультфильм.**
**16.15 Иғландар.**
**16.25 «До-ми-соль». Дүртөйлө музыка мәктәбе.**
**17.20 «Замана». Әҙәбиәт —йәмғиәттең көҙгөһө (башҡортса).**
18.00 Ваҡыт.
18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә—19.30—Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!

## шәмбе

### 24 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Таш йырлағанда».
8.20 Беҙҙең баҡса.
8.50 Хәүефһеҙ хәрәкәт өсөн.
9.20 «Беҙ бейергә яратабыҙ».
9.50 «Кеше. Ер. Йыһан».
10.50 «Ер—уртаҡ йортобоҙ» фотоконкурсы.
10.55 Хайуандар донъяһында.
11.55 Балалар өсөн фильм.
13.10 Спектр.
13.40 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. Телевизион нәфис фильм. «Һуғышҡа тиклем әле». 1-се серияһы.
14.45 «Мирасыбыҙ».
15.25 «Музыка рыцары — Георг Отс». Фильм-концерт (Таллинн).
16.25 Политик диалогтар. Партияның XXVIII съезына КПСС Үҙәк Комитеты. Платформаһын тикшерәбеҙ (Барнаул ҡалаһы).
16.55 «Йәйгор». «Биттәге һипкелдәрҙәй».
17.30 Халыҡ-ара панорама.
18.15 Мультфильм.
18.30 «Һалдаттар йырлағанда». Һалдат йырҙары фестивале. Финалдың икенсе туры.
20.30 Ваҡыт.
21.00 Көнүҙәк әңгәмә.
21.10 Телескоп.
21.30 «Бәхетле осраҡ». Телевикторина.
22.35 «Популяр музыка яңылыҡтары». «А» программаһы.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 К. Сатиев баянда уйнай. Ҡазандан тапшырыу.
8.00 «Тыныс застава». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
9.30 «Прогресс. Информация. Реклама».
10.00 Тарихи фильм. «Александр Невский».
11.55 Педагогика — бөтәһе өсөн дә.
**13.00 «Йәнтөйәк» (башҡортса).**
**14.00 Иғландар.**
**14.05 «Йәйғор» төҫтәре. Баймаҡ музыка мәктәбе (башҡортса).**
**14.30 Башҡортостан (башҡортса һәм русса).**
**15.00 Башҡортостан рәссамдары сит илдәрҙә.**
**15.45 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. Рафаэль Сафин. «Йыр ҡаҙҙары». Мәжит Ғафури исемендәге Хеҙмәт Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Башҡорт академия драма театры спектакле.**
18.00 Ваҡыт.
**18.30 СССР Верховный Советы сессияһында. Тәнәфестә—19.30 — Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!**

## йәкшәмбе

### 25 МАРТ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Спорт — бөтәһе өсөн дә.
7.45 Ритмик гимнастика.
8.15 «Спортлото» тиражы.
8.30 «Иртә таңдан». Балалар өсөн тапшырыу.
9.30 «Ватанҡа хеҙмәттә».
10.30 Иртәнге күңел асыу программаһы.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.30 Музыкаль киоск.
13.00 Эллада ерендә. Грецияның милли байрамына — Бойондороҡһоҙлоҡ көнөнә ҡарата.
13.50 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Һуғышҡа тиклем әле». Телевизион нәфис фильм. 2-се серияһы.
14.55 Таштар йыйырға ваҡыт. Хиросимала «Донъя врачтары ядро һуғышын булдырмау өсөн» халыҡ-ара ойошмаһының конгресы.
15.45 Ауыл өсөн бер сәғәт. Панорама.
17.00 «Марафон-15» балалар өсөн информацион-публицистик программаһы.
18.30 Бөтә Россия конкурсы лауреаты А. Вардин ете ҡыллы гитарала уйнай.
18.40 Йәкшәмбе кино залы.
18.45 Мультфильм.
18.55 «Берҙән-бер юл». Нәфис фильм.
20.30 «Ете көн».
21.30 Мәңгелек тураһында уйланыуҙар. Йәкшәмбе әхләҡи вәғәзе.
21.45 СССР-ҙың халыҡ артисы И. С. Козловский ҡатнашлығында телевизион музыкаль фильм.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Зарядкаға баҫ!
7.45 Төрөкмән ССР-ы Ашхабад ҡалаһы балалар филармонияһының скрипкасылар ансамбле сығышы.
8.20 Документаль фильм премьераһы.
8.40 «Сит уйындар». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
10.00 Документаль фильм.
10.15 Мультфильм.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы. (Сурдо тәржемә менән).
12.30 Балалар өсөн фильм.
**13.40 Үсмерҙәр өсөн «Йәшташ» программаһы (башҡортса). Ҡабатлау.**
**14.30 Йәштәр өсөн «Шаңдау» программаһы (башҡортса.**
**15.30 Башҡортостан мәҙәниәте. «Кризистан сығыу юлы бармы?».**
16.30 «Китға». Халыҡ-ара программа.
**17.30 «Башҡорт телен өйрәнәбеҙ» (ҡабатлау).**
**17.45 Өлкәндәр өсөн мультфильмдар.**
18.00 Киносерпантин. 1-се дубль.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Киносерпантин. 2-се дубль.
20.30 «Ете көн» (Сурдо тәржемә менән)
21.30 Киносерпантин. 3-сө дубль.
23.45 Л. Толстойҙың «Холстомер» повесы буйынса М. Горький исемендәге академия Зур драма театрының «Ат тарихы» исемле фильм-спектакленең премьераһы.
01.50 Еңел атлетика.

## Юмор

01

Һүҙһеҙ генә.

Х. ӘХТӘМОВ һүрәте.

## Салауат Юлаев исемендәге республика премияһына тәҡдим ителделәр

# *Тарих тыуҙырған шәхес*

Тарихи роман яҙа алғандарға һоҡланып та, көнләшеп тә ҡарайым. Уны бар әҙип тә яҙа алмайҙыр, моғайын, быны өсөн ниндәйҙер өҫтәлмә талант кәрәктер һымаҡ. Юҡһа күптәр тотонор ине, ә был темала эшләүселәр бик һирәк. Әллә ҡасан булып үткән ваҡиғаларҙы тасуирлауҙан тыш, әҙип тарихи шәхесте тере кеше итеп уҡыусыға еткерә, йәшәтә һәм шуның менән уны үлемһеҙ яһай. Китап битенә ингәс инде ул беҙҙең арала, ул — беҙҙең замандаш. Шуныһын да өҫтәйек: тарихи әҫәргә тотоноу өсөн яҙыусыға теләк менән ҡыйыулыҡ ҡына аҙ. Бында тарихты, унан да бигерәк үҙен һүрәтләгән осорҙо биш бармағың кеүек белеү ҙә шарт. Бынан тыш, әҙип фантаст та, философ та булырға тейештер. Үҙен һүрәтләгән-тасуирлаған ваҡиғалар эсендә йөрөй алыу маһирлығы ла уларҙы мауыҡтырғыс итеп ойоштора — теҙә белеү ҙә мөһим. Һәм тормош тәжрибәһе, аҡыл, романса фекерләү ҡеүәһе...

**«Салауат Юлаев», «Бөркөт ҡанаты», «Төньяҡ амурҙары», «Кинйә», «Думбыра сыңы» һәм башҡа романдарҙы халыҡ яратып уҡый һәм тағы нисә быуын уҡыясаҡ әле. Сөнки унда тарих, беҙҙең тамырҙар, күренекле шәхестәребеҙҙең фәһемле тормошо, халҡыбыҙҙың ҡанлы һәм данлы йылъяҙмаһы. Ә кешенең үҙаңы, милли тойғоһо, ғорурлығы тап ана шул тарихи ерлектә халыҡтың бөйөк улдары миҫалында тәрбиәләнә. Милли характерҙы асыу йәһәтенән тарихи романдан да тәьҫирлерәк сара юҡ, минеңсә... Үрҙә һанаған исемлеккә хәҙер Булат Рафиҡовтың «Ҡараһаҡал»ы ла өҫтәлде.**

Роман иң беренсе XVIII быуат ваҡиғаларын белеүҙе талап итә. Батша Россияһының башҡорттарға һәм көнсығыштың бүтән халыҡтарына ҡарата ниндәй политика алып барғанын, башҡорт ырыуҙары араһындағы хәл-әхүәлде, бер-бер артлы күтәрелеп торған восстаниелар тарихын саҡ ҡына белмәһәң, әҫәрҙең төп фекерен, идеяһын, ундағы ваҡиғаларҙы аңлап-төшөнөп тә булмай. Ҡыҫҡаһы, роман әҙерлекле уҡыусыға тәғәйенләнгән.

Роман нимә тураһында һуң? Исеме үк әйтеп тороуынса, ул 1735—1740 йылдарҙағы башҡорт восстаниеһы һәм уның етәксеһе Ҡараһаҡал тураһында. Яҙыусы үҙ геройын шул осорҙоң социаль-политик тормош фонында һүрәтләй, сөнки улар айырылғыһыҙ. Ҡараһаҡал — шул заман улы, шул заман кешеһе. Тура һәм ысын мәғәнәһендә ирекле йәшәп өйрәнгән халыҡҡа ерҙән дә ҡәҙерле нимә юҡ. Ә ерҙәр, туғайлыҡтар, урмандар тартып алына, заводчиктарға бирелә, бынан тыш, ҡаҙнаға аҡса, мал, тире йыйыла, етмәһә, сит милләттәр күсереп ултыртыла. Былар барыһы ла көсләп эшләнә. Түҙемлегә бөткән халыҡ ҡоралға тотонорға мәжбүр. Ҡараһаҡал шул күтәрелеш тыуҙырған шәхес. Ул аҡыллы, уҡымышлы кеше, ғәрәп грамотаһын, ҡөрьәнде яттан белә. Мәккәгә лә барып ҡайтҡан. Ул саҡта тик хан нәҫеленән килгән кеше генә тәхеткә ултыра ала тип уйлағандар, шуға күрә ул жунғар тәхетенең варисы Солтангәрәй хан тип аҡ кейеҙгә күтәрелә. Быға ҡәҙәр Бәпәнәй абыҙ, Килмәк батыр һәм дуҫы Булаттимер һәр ерҙә уның исемен, Юрматыға ҡайтырын һәм восстаниеға етәкселек итәсәген әйтеп-шыбырҙап йөрөйҙәр. Шуның менән халыҡ массаларына үҙҙәренең юлбашсыһы барлығын белгертәләр, өмөтләндерәләр, бөгөнгө тел менән әйтһәк, абруйын күтәрәләр. Ә батырҙың үҙен мөмкин тиклем һаҡларға тырышалар.

**Башҡорттар Россияға ҡушылғандан алып илде тышҡы дошмандарҙан һаҡлашҡан. XVII быуат башында улар поляк-литва интервенттарына ҡаршы һуғышта ҡатнаша, 1612 йылда Минин һәм Пожарский ополчениеһы менән бергә Мәскәүҙе азат итешә, унан Петр I-ҙең Азов һәм Ҡырым походтары, 1812 йылғы Ватан һуғышы... Күпме данлы биттәр! Шул уҡ ваҡытта Россиялағы бөтә ябай халыҡ һымаҡ улар ҙа ауыр феодаль һәм милли иҙеүгә дусар ителә. Түҙмәй ҡоралға тотона, һөҙөмтәлә меңәрләгән ғүмер ҡыйыла, ҡатын-ҡыҙ, бала-саға ҡоллоҡҡа һатыла, ҡотоулектәр тапала, ауылдар көл ителә... Иҫең китер, бер нисә йылдан шул уҡ халыҡ йәнә баш ҡалҡытҡан, атҡа атланып ҡулына һөңгө алған! Восстаниелар һанын, үлтерелгән-аҫылған халыҡтың һанын иҫәпләүсе бармы икән? Бәләкәй халыҡтарға тарих боролмаларында үҙ-үҙен һаҡлап ҡалыуы, милләттәр диңгеҙе араһында үҙ-үҙен юғалтмауы бик ауырға тура килгән шул. Бөгөн береһе, иртәгә икенсеһе тигән һымаҡ уңдан да, һулдан да ябырылып ҡына торғандар бит. Туҡтауһыҙ һуғышҡырылыш, иҙеү, көслөрәк халыҡтарҙың бәләкәйерәктәрен йотоуы һөҙөмтәһендә ер йөҙөнән әҙ халыҡтар юғалғанмы ни?**

Бәпәнәй абыҙ — романдың икенсе төп геройы. Ул йәше буйынса ғына оло кеше түгел, ә ысын мәғәнәһендә ил ағаһы. Ғәҙәттә беҙ, ниңәлер, яу батырҙарын, йәғни хәрби етәкселәрҙе генә беләбеҙ. Уйлап ҡараһаң, яуҙы ана шул Бәпәнәйише аҡыллы баштар әҙерләй бит. Романда восстаниены әҙерләү, айырым кешеләрҙең, дөйөм халыҡтың нәфрәтен, хыялдарын шул йүнәлешкә бороу, күңелдәрен ҡуҙғытыу тулыһы менән Бәпәнәй «эшләге». Уның был эшмәкәрлеген 1773—1775 йылдарҙағы Крәҫтиәндәр һуғышында Кинйә дауам иттерәсәк әле тип әйтке килә. Һәр хәлдә, Бәпәнәй абыҙ Кинйәнең рухи атаһы булыуына шик юҡ миндә.

Романдың аҙаҡҡы өлөшө һәм финалы бик көслө яҙылған. Баш күтәреүселәр нисек кенә сая һуғышмаһын, восстание баҫтырыла. Ҡараһаҡалдың иң тоғро көрәштәштәрен яҙалайҙар: берәүҙәрҙе тимер ҡаҙыҡҡа ултырталар, икенселәрҙе ҡабырғаһынан, муйынынан аҫалар. Фәһем алһындар тип ҡыуып килтерелгән халыҡ, әсирҙәр, яуҙа ҡатнашҡан ирҙәр, уларҙың ҡатындары, балалары илаша. Бер саҡ рәттәр буйлап: «Илашмағыҙ! Баштарҙы күтәрегеҙ! Ҡараһаҡал бында!» — тигән һүҙ тарала. Йөҙҙәргә нур ҡуна, күҙҙәргә өмөт яғыла. Шыбырҙашыу. Ҡараштар менән юлбашсыны эҙләү башлана. Быны яҙалаусылар ҙа ишетә һәм муйынына элмәк кейҙереү алдынан үҙҙәрендә: «Ҡараһаҡал беҙҙең менән!» — тип ҡысҡырырға көс таба. Яйлап илаш-һыҡташ тына (хандың илгә ҡайтыуы шулай ныҡ тәьҫир итә), ә тулҡынланыу, хәрәкәт көсәйә. «Уҡалы мундирҙар» һаҡаллы ирҙәрҙе эҙләргә тотона — Ҡараһаҡал элэктереүҙәрен көтөп торҙо ти, ысҡына. Таба алмағас, халыҡ күтәрелешенән шөрләп яҙалауҙы туҡтатырға бойороҡ бирелә. Хөкөм ителгәндәрҙе бер нисә көндән бөтөнләй икенсе урынға алып барып яҙалайҙар... Шулай йән әсеткес бөтһә лә оптимистик тонда әҫәрҙең аҙағы: «Бик күп йылдар буйы әле, башҡорт иленә ҡара көн килһә, Ҡараһаҡал ҡайтҡан, тигән хәбәр ишетелер ҙә, халыҡ яурын яҙып, иркен һулап ҡуйыр ине». Тимәк, азатлыҡ өсөн көрәш бынан ары ла дауам итәсәк — халыҡтың иреккә булған ынтылышын бер нисек тә быуыу мөмкин түгел. Ҡасандыр донъяны дер һелкетеп йәшәгән Йыһангир ҡәберен ҡәбер талаусылар туҙҙырған. Байлыҡ-зиннәт эҙләгәндәрҙер инде. Йыһангирҙе ерләгәс уның ҡәберен сит-ят күҙҙәрҙән йәшереү өсөн уның өҫтөнән көтөү-көтөү мал үткәреп тигеҙләй башлағандар, ә ерләүҙә ҡатнашҡандар тотош үлтерелгән. Иң аҙаҡ шул урынға аҡ дөйәне килтереп, яңы тыуған балаһын тегенең күҙ алдында ҡорбанға салғандар. Һуңынан уны алыҫҡа алып китәләр ҙә иреккә ебәрәләр.

Әҫәрҙең Салауат Юлаев премияһына тәҡдим ителеүе лә бик хаҡлы һәм дөрөҫ. Башҡорт тарихи романистикаһына өр-яңы, үҙенсәлекле һәм юғары художестволы бит өҫтәгән китаптың юғары премия менән билдәләнергә тулы хоҡуғы бар.

**Әмир ӘМИНЕВ.**

Халыҡ-ара, Бөтә Союз, Бөтә Россия конкурстары лауреаты Фәйзи Ғәскәров исемендәге Башҡорт дәүләт халыҡ бейеүҙәре ансамбленең республика премияһына тәҡдим ителеүе ваҡытлы.

«Зарифа», «Бөрйән ҡыҙҙары», «Өс таған», «Ете ҡыҙ», «Гөлнәзирә» кеүек бейеүҙәр — беҙҙең аҫыл хазинабыҙ. Ансамбль шулай уҡ төрлө халыҡ бейеүҙәрен дә оҫта башҡара: репертуарында рус, татар, украин, испан, грек, болгар, пакистан, корея бейеүҙәре бар.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: халыҡ бейеүҙәре ансамбле сығыш яһай.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

## Яуап бирер көн

Билдәле булыуынса, Белинский әҙәбиәттең үҫеш кимәлен билдәләүҙә роман жанрына ҙур урын бирә. Ысынлап та быны башҡорт әҙәбиәте миҫалында ла асыҡ күрергә мөмкин. 20—30-сы йылдарҙың беренсе яртыһында роман жанры гөрләп үҫә, ә 30-сы йылдар репрессияһы осоронда туҡтап ҡала.

Башҡорт әҙәбиәте ун биш йыллыҡҡа һуҙылған торғонлоҡ дәүерен кисерә. Бары тик 50-се йылдарҙан һуң ғына был жанр яңынан урын ала башланы. Шуға күрә һуңғы 4—5 йылда, үҙгәртеп ҡороу йылдарында, беҙҙә ниндәй яңы романдар ижад ителеүе, уларҙың ниндәй проблемалар күтәреүе, художество кимәле бөтәбеҙҙе лә ҡыҙыҡһындыра.

Тәүҙә «Ағиҙел» журналында, унан һуң 1989 йылда айырым китап булып бер нисә роман бер-бер артлы донъя күрҙе. Мәҫәлән, Р. Солтангәрәевтың «Беҙ йәшәгән ер», Д. Буләковтың «Килмешәк», Р. Байымовтың «Яуап бирер көн», Б. Рафиҡовтың «Ҡараһаҡал» романдары.

Шулар араһынан Р. Байымовтың «Яуап бирер көн» романы С. Юлаев премияһына тәҡдим ителеүе беҙҙең өсөн ҡыуаныслы хәл. Был әҫәр бүтән романдар менән бергә әҙәбиәттең йөҙөн билдәләүсе әҫәрҙәр рәтенә индерергә мөмкин, тип ҡыйыу әйтә алабыҙ.

Романдағы ваҡиғалар ярты быуат самаһы ваҡыт аралығында бара. Әҫәрҙең төп геройҙары тормошсан, һәр береһе хәтерҙә асыҡ ҡала һәм бөгөнгө тормошта осраған типик характерҙы хәтерләтә. Мәҫәлән, әҫәрҙең төп геройы Ғәлиәхмәт, колхозлашыу осорон актив үткәргән, Бөйөк Ватан һуғышында ҡатнашҡан, һуңынан үҙ ауылдарында колхоз председателе булып эшләгән хеҙмәт кешеһе. Председатель булараҡ, беҙ уның характерында ыңғай һыҙаттарға ҡарағанда, күберәк кире һыҙаттарҙы күрәбеҙ. Уның кешеләр менән насар мөғәмәлә итеүе, шикләнеүе, үҙ-үҙенә бикләнеүе, шуның арҡаһында ауылдаштарының уны ихтирам итмәүҙәрен беләбеҙ. Әминәнең бәхете булмауына ла ул ғәйепле.

Ирҙәүләт Юлдашев ауылға уҡытыусы булып эшкә килгән намыҫлы, аҡыллы, эшсән егет. Ул халыҡ араһында абруй ҡаҙанып өлгөрә, тиҙҙән уны ауыл Советы рәйесе итеп һайлайҙар. Ауыл Советы башлығы булараҡ, эште тағы ла ҙурайтып ебәрә. Уның арҡаһында Әминә уҡырға инә, һуңынан уҡытыусы булып китә. Ирҙәүләт менән Ғәлиәхмәт Әминәне икәүһе бергә яратып йөрөй. Әминә Ирҙәүләтте нығыраҡ һөйә. Ләкин һуғыш ләмыштарҙы ҡырҡа үҙгәртә. Ирҙәүләт һуғышта һәләк була.

Автор кире образдарҙы ла бик оҫта һүрәтләй. Ундайҙарға Сәйфетдин бай, Мырҙабай һымаҡтарҙы индерергә мөмкин. Автор ауыл халҡын да ситтә ҡалдырмай, сөнки төп тема халыҡ, уның яҙмышы, киҫәрештәре.

Әҫәрҙә бөгөнгө көндең көнүҙәк мәсьәләләре лә күтәрелә, экология ла ситтә ҡалмай, шулай уҡ мораль-этик мәсьәләләр ҙә ҡуҙғатыла.

«Яуап бирер көн» — авторҙың тәүге романы, шуға ҡарамаҫтан, уның тәжрибәһе, геройҙарҙы күрһәткәндә оҫталығы күренә. Авторға артабан да ижади уңыштар теләп шуны әйтке килә: «Бик кәрәкле китап һәм ул С. Юлаев премияһына лайыҡ», тип иҫәпләйбеҙ.

**Ф. ЮЛМӨХӘМӘТОВА, Л. ҒҮМӘРОВА.**
БДУ журналистика факультеты студенттары.

## *ИЛ УЛЫ*

СССР Фәндәр академияһы Башҡортостан фәнни үҙәгенең «Почет Знагы» орденлы Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты ғалимдары Ғәзим Шафиҡовтың башҡорт фольклоры әҫәрҙәренә тәржемәләрен Салауат Юлаев исемендәге премияға тәҡдим итеүҙе ысын күңелдән хуплай.

Эпос — халыҡтың алтын хазинаһы ул. «Урал Батыр», «Аҡбуҙат», «Алпамыша» һәм башҡа ауыҙ-тел ижады ынйылары башҡорт халҡының тарихын, культураһын, тел гүзәллеген һәм байлығын, художество фекерләү ҡеүәһен юғары дәрәжәлә сағылдырған. Башҡорт эпосын легенда-риүәйәттәрен, мәҡәл-әйтемдәрен тәржемә итеп, Ғәзим Шафиҡов үҙенең бөйөк гражданлыҡ бурысын үтәне. Шағирҙың сағыу поэтик һәләте нәтижәһендә башҡорт халҡының рухи байлығы рус телендә генә һөйләшкән уҡыусыларға ла барып етте.

Ғәзим Шафиҡовтың ентекле һәм талантлы хеҙмәте, республикабыҙ культураһына ул индергән өлөш лайыҡлы баһаланырға тейеш.

**Н. Х. МӘҠСУТОВА,** Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған культура эшмәкәре, филология фәндәре докторы;

**С. Ф. МИРЖАНОВА,** БАССР-ҙың атҡаҙанған культура работнигы, филология фәндәре докторы;

**З. Ғ. УРАҠСИН,** БАССР-ҙың атҡаҙанған культура эшмәкәре, профессор, филология фәндәре докторы;

**Н. В. БИКБУЛАТОВ,** этнография бүлеге мөдире;

**С. ҠАСИМОВ,** тарих фәндәре кандидаты, өлкән ғилми хеҙмәткәр;

**А. Х. ПШЕНИЧНЮК,** тарих фәндәре кандидаты;

**Х. Ф. УСМАНОВ,** тарих фәндәре докторы;

**Р. ШӘКҮРОВ,** шағир, филология фәндәре кандидаты.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03339. Заказ № 425.